# BOQONNAA HIJRI

- Isheen suuraa Makkaati -

سُورَةُ الحِجۡرِ
آياتها ٩٩ ترتيبها ١٥

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الجزء ١٤ الحزب ٢٧
الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ١ رُّبَمَا يَوَدُّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٢ ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ
وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٣ وَمَآ أَهۡلَكۡنَا
مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٤ مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ
أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٥ وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ
ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٦ لَّوۡ مَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ
مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧ مَا نُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَمَا كَانُوٓاْ
إِذٗا مُّنظَرِينَ ٨ إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا ٱلذِّكۡرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٩
وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي شِيَعِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٠ وَمَا يَأۡتِيهِم
مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ١١ كَذَٰلِكَ نَسۡلُكُهُۥ
فِي قُلُوبِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٢ لَا يُؤۡمِنُونَ بِهِۦ وَقَدۡ خَلَتۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ
١٣ وَلَوۡ فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَظَلُّواْ فِيهِ يَعۡرُجُونَ ١٤
لَقَالُوٓاْ إِنَّمَا سُكِّرَتۡ أَبۡصَٰرُنَا بَلۡ نَحۡنُ قَوۡمٞ مَّسۡحُورُونَ ١٥



### Kaayyoo Suurattii:

mu`uminoota gadidhaabuufi warra ittiin dubbatamu akeekkachiisuudha. Akkasumas warra balaan itti buufame akka fakkeenyaatti kaasanii warra sobsiisan adabbiin sodaachisuudha.

### Ibsa suurattii:

(1) (Aliif Laam Raa) Isheefi waan ishee fakkaatu ilaalchisee ibsi jalqaba suuraa Sa`aa keessatti darbeera. Keyyattoonni kabajamtuun Rabbiin biraa buufamuu ishee akeektu kun, isheen keeyyattoota Qur`aanaa waa`ee tawhiidaafi sharii`aa ibsituudha.

(2) Guyyaa Qiyaamaa yeroo dubbiin ifa isaaniif galu kaafiroonni odoo muslimoota ta`anii hawwu. Addunyaa irra yeroo jiranu sobniifi kufriin isaan irra turan ifa isaaniif gala.

(3) Yaa Ergamichaa! warra sobsiisan kana guyyaa Qiyaamaa yeroo Rabbiin bira fidaman badii keessa turan baruuf deemu waan ta`eef akka bayladoonni nyaatanu ha nyaatanu; miidhooftuu addunyaa bad-duu taateenis haa qananii`anu; iimaanaafi hojii gaarii irraayis yaadni dheeraa isaan haa gowwomsuu isaan dhiisi.

(4) Ummata tokko irratti balaa buufnee hin hafne yoo isheedhaaf beekumsa Rabbiitiin beellamni murtaahaan jiraate malee. Sana irraa booda hin haftu; duras hin buufamtu.

(5) Ummata tokko wanti ishee balleesu beellama isheetiin dura itti hin dhufu. Yeroo beellamni ishee gahe balaan ishee irraa booda hin hafu. Warri badii dalaganu balaan Rabbii turuu isaatiin gowwoomuu hin qabanu.

(6) Kaafiroonni warra Makkaa irraa ta`an Ergamaadhaan: yaa inni gorsi Rabbiin biraa natti buufame jettu, jecha kee kanaan hojii maraatuun hojjatu hojjaataarta jedhan.

(7) Maleykota siif ragaa bahanu maaliif fiduu dhabde? Yookiin Sababa kufrii keenyaatiin maaiif balaa nutti buusuu dhiifte? (8) Rabbiin Maleykonni dhufuu ilaalchisee falmii isaaniitiif yeroo deebii kennu: dhimma barbaachisaa yeroo azaabaan akka isaan dhumanu murtaahe malee Maleykota hin buufnu. Yeroo Nuti Maleykota fidnu yoo duraan hin amanin, achumaan adabbiin isaanitti buufama malee hin tursiifamanu.

(9) Nutu Qur`aana kana qalbii Muhammad (saw) irratti akka namootaaf gorsa ta`uu jecha buufne. Nuti Qur`aana akka itti hin dabalamneefi irraa hin hir`ifamne akkasumas akka hin jijjiiramneefi hiikti isaas akka hin dabne tiksoodha.

(10) Yaa Ergamichaa! dura kee ummata mormetti ergamoota erginee turre; garuu ni sobsiisan. Ati ummatni kee si sobsiisuu isaaniitiin ergamoota keessaa isa jalqabaatii miti. (11) Kaafiroonni duraan darban Ergamaa isaanitti dhufe, yoo sobsiisaniifi itti qoosan malee hin hafne. (12) Akkuma sobsiisuu qalbii ummata duraanii keessa seensifne qalbii mushrikoota Makkaa kana keessas irraa garagaluufi diduu seensifna. (13) Qur`aana Muhammad (saw) irratti buufame kanatti hin amananu. Akkaataan gocha Rabbii ummata sobsiisaa turan duraanii keessatti darbeera waan ta`eef isaan si sobsiisanus kana ilaalanii haa gorfamanu. (14) Warri sobsiisanu kun utuma dhugaan ragaa mul`ataadhaan ifa isaaniif galteeyyuu ni didu.

(15) Utuma balbala samii isaaniif bannee ol bahanii hin dhugoomsanu. Hinumaa ija keenyatu akka hin agarre godhame. Wanti nuti arginu kun karaa siiriitiin. Nuti warra sihriin itti godhameedha.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Qur`aanni kabajamaan kun ibsaafi ragaa ilaalchisee haala guutuu ta`e hunda kan walitti qabateedha.
- Kaafiroonni akkuma aadaatti meeshaa addunyaatiif cinqamu; kanaafuu yeroo fedhii lubbuu isaanii hordofanu, yaadaan yeroo gowwoomfamanuufi aakhiraa irraa addunyaan yeroo dagamanu agarta.
- Badiinsi ummattootaa seenaa beekamaa ta`een kan murteeffameedha. beellama daangeeffamaa ta`eenis kan mirkaneef-fameedha. dura bu`uunis booda hafuunis hin jiru. namtokko sardameef Rabbiin hin sardamu.
- Rabbiin Qur`aana kabajamaa kana hanga guyyaa Qiyaamaatti akka itti hin dabalamneefi irraa hin hir`ifamne akkasumas akka hin jijjiiramneefi hiikti isaas akka hin dabne eeguuf of qabe.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّاهَا لِلنَّاظِرِينَ ١٦
وَحَفِظْنَاهَا مِن كُلِّ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ١٧ إِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ
فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ مُّبِينٌ ١٨ وَالْأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا
رَوَاسِيَ وَأَنبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ١٩ وَجَعَلْنَا لَكُمْ
فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُ بِرَازِقِينَ ٢٠ وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا
عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَمَا نُنَزِّلُهُ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ٢١ وَأَرْسَلْنَا
الرِّيَاحَ لَوَاقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَسْقَيْنَاكُمُوهُ وَمَا أَنتُمْ
لَهُ بِخَازِنِينَ ٢٢ وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَنَحْنُ الْوَارِثُونَ ٢٣
وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِينَ مِنكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَأْخِرِينَ
٢٤ وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ إِنَّهُ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ٢٥ وَلَقَدْ خَلَقْنَا
الْإِنسَانَ مِن صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٢٦ وَالْجَانَّ خَلَقْنَاهُ مِن
قَبْلُ مِن نَّارِ السَّمُومِ ٢٧ وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا
مِّن صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٢٨ فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ
مِن رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ٢٩ فَسَجَدَ الْمَلَائِكَةُ كُلُّهُمْ
أَجْمَعُونَ ٣٠ إِلَّا إِبْلِيسَ أَبَىٰ أَن يَكُونَ مَعَ السَّاجِدِينَ ٣١



16 Dhugumaan samii keessa urjii gurguddoo kan namoonni yeroo karaa deemanu dukkana lafaafi galaana irraa ittiin qajeelanu taasifnee jirra. Namoota ishee ilaalanuuf akka dandeettii Rabbii irratti ragaa godhatanuuf jecha ishee bareechine.

17 Samii shayxaana rahmata Rabbii irraa fageeffamaa ta`e hunda irraa tiksineerra.

18 Jinni Maleykota warra samii irraa hannaan dhaggeeffate malee. Isas qaanqee ifaa ta`etu isa qaqqabee isa guba.

19 Akka namoonni isheerra jiraatanuuf dachii diriirsine. Akka isheen namootaan hin raafamneefis tulluu lafa keessa gadi fagaatu ishee keessatti uumne. Gosii biqilaa irraayis akka barbaachisummaa isaatiin waan murteeffamaa daangaan itti godhame keessatti uumne.

20 Yaa namootaa! addunyaa irra hanga jirtanutti nyaataafi dhugaatii irraa waan jiruu keessaniif gahu dachii keessa isiniif taasifneerra. Wantoota isin malee jiranuufis namaafi bayladaa irraa kan isin isaan hin nyaachifneefis waan ittiin jiraatanu gooneerraaf.

21 Wantoota namoonniifi bayladoonni ittiin fayyadamanu irraa wanti Nuti isa argamsiisuufi akka namoonni itti fayyadamanu goochuu dadhabnu hin jiru. Kana keessaa waan argamsiifnu akkuma barbaachisummaa isaatiin fedhii keenyaan hanga barbaachisu malee hin argamasiifnu.

22 Qilleensa duumeessa ulfeessitu ergine. Achiin duumessa ulfeeffame kanaan rooba roobsinee bishaan isin obaafne. Yaa namootaa! bishaan kana akka burqaafi galaana ta`uu jecha lafa keessatti kuufattanii hin qabdanu. Kan ishee keessatti kuuse Rabbuma qofa.

23 Nu qofatu waan hin jirre irraa isaan uumuun akkasumas booda du`anii isaan kaasuun du`aa fayyisa. Warra lubbuun jiranus yeroo beellama isaanii guuttatan ni ajjeefna. Nutu hafee ardiifi waan ishee irra jiru dhaala.

24 Waan du`aafi dhalootaan isin dura darbe ni beekna. Waan booda aanes ni beeknee jirra. Kana irraa womaa nu hin dhokatu.

25 Yaa Ergamichaa! warra toltuu hojjate toltuun, warra waan fokkataa dalage fokkataadhaan mindaa galchuuf jecha Gooftaa keetu guyyaa Qiyaamaa walitti isaan qaba. Inni waan hojjatu keessatti ogeessa. Beekaadhas wanti isa dhokatu hin jiru.

26 Dhugumaan Aadamiin dhoqqee gogaa yeroo tuqamu sagalee qabu irraa isa uumne. Dhoqqeen kun turuu isaa irraa kan ka`e gurraacha fooliin isaa jijjiirameedha.

27 Abbaa jinnootaa immoo Aadamiin dura ibidda akkan gubu irraa isa uumne.

28 Yaa Ergamichaa! yeroo Rabbiin Maleykotaafi Ibliisiin (jaraa waliin ture) An dhoqqee gurraacha yeroo tuqamu sagalee qabu kan fooliin isaa jijjiirame irraa nama uumuufan jedhu yaadadhu.

29 Yeroon uumaa isaa qajeelchee guutee jedhu, ajaja kootiin buluufi isa kabajuuf jecha sujuuda bu`aafii.

30 Maleykonni ajaja Rabbiitiin bulanii hundumtuu isaanii akka Rabbiin isaan ajajeetti isaaf sujuudan.

31 Garuu Ibliisni isaaniin waliin ture (garuu inni maleykaa miti. ) Maleykota waliin Aadamiif sujuuda bu`uu dide.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Garbichi tokko samiifi miidhagina ishee ilaalee dandeettii Rabbiitiif ragaa godhachuu akka qabu
- Kennaafi murtee wanti jedhame hundumtuu harka Rabbii qofa akka jiruufi eenyunuu kana irraa gahee akka hin qabne, kuufamni ishee harka Rabbii akka jiruufi akka barbaachisaa ta`een abbaa fedhee kennee abbaa fedhe kan dhorkatu akka ta`e
- Ardiin akka namoonni isheerra jiraatanuuf kan diriirfamte ta`uu, akka hin raafamneef tulluu lafa keessa gadi fagoo ta`een akka gadi dhaabamte, akkuma barbaachisummaa isaatiin biqilawwan adda addaa ishee keessa akka jiranu
- Maleykonni Aadamiif akka sujuudanu gochuun ilmaan namaa kabajuuf akka ta`e

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢ قَالَ لَمۡ أَكُن
لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ٣٣
قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٣٤ وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ
ٱلدِّينِ ٣٥ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٣٦ قَالَ فَإِنَّكَ
مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٣٧ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٣٨ قَالَ رَبِّ بِمَآ
أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ
٣٩ إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠ قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ
مُسۡتَقِيمٌ ٤١ إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ إِلَّا مَنِ
ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ٤٢ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٤٣
لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ مَّقۡسُومٌ ٤٤ إِنَّ
ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ٤٥ ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ٤٦
وَنَزَعۡنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنۡ غِلٍّ إِخۡوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ
٤٧ لَا يَمَسُّهُمۡ فِيهَا نَصَبٞ وَمَا هُم مِّنۡهَا بِمُخۡرَجِينَ ٤٨
الحزب ٢٧ ۞ نَبِّئۡ عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٤٩ وَأَنَّ عَذَابِي
هُوَ ٱلۡعَذَابُ ٱلۡأَلِيمُ ٥٠ وَنَبِّئۡهُمۡ عَن ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٥١

(32) Erga Ibliis Aadamiif sujuuda gochuu didee booda, Rabbiin Ibliisiin: ajaja kootiin buluuf jecha Maleykota warra sujuuda godhan waliin akka sujuuda hin goone kan si kakaase maali? Jedheen.

(33) Ibliis haala boonuun: nama Ati dhoqqee gurraacha fooliin isaa jijjiirame irraa uumteef sujuuda gochuun naaf hin malu jedhe.

(34) Rabbiin Ibliisiin: jannata keessaa bahi ati ari`amaadha jedheen.

(35) Hanga guyyaa Qiyaamaatti abaarsaafi rahmata kiyya irraa ari`amuutu siif jira.

(36) Ibliis Rabbiin: yaa Gooftaa kiyya! hanga guyyaa kaafamiinsaatti na tursiisi jedhe.

(37) Rabbiin: ati warra beellamni isaanii achi isaaniif butame irraayi isaan jedhe.

(38) Hanga yeroo uumamni hundumtuu itti du`u hanga guyyaa afuuffii duraatti (ni turta jedheen).

(39) Ibliis akkana jedhe: yaa Gooftaa kiyya! Sababa na jallifteef lafa irratti akka isaan badii dalaganuuf ni babbareechaaf. Hunduma isaanii karaa sirrii ta`e irraa ni jallisa.

(40) Nama ati gabroota kee keessaa ibaadaa keetiif filatte malee

(41) Rabbi: kun karaa qajeelaa gara kiyya qaqqabsiisuudha jedhe.

(42) Garboota kiyya warra filatamoo ta`an jallisuuf dandeettii hin qabdu. Warra jallatan irraa nama si hordofe malee

(43) Jahannamni beellama Ibliisiifi warra isa hordofee hundaati.

(44) Jahannam ulaa torba qabdi isheedhaan seenu. Hordoftoota Ibliis hundumaafuu qooda beekama kan isaan seenantu jira.

(45) Isaan waan Rabbiin ajaje ajajamanii waan dhorke irraa dhorkamuun isa sodaatan, jannataafi burqaa adda addaa keessa jiraatu.

(46) Yeroo ishee seenanu: balaa hundaafi wantoota sodaatamanu hunda irraa haala nagaa taataniin seenaa isaaniin jedhama.

(47) Jibbaafi diinummaa qoma isaanii keessa jiru ni dhabamsiifna. Obbolaa wal jaallatanu ta`anii haala gariin isaanii garii ilaaluun sireerra taa`u.

(48) Ishee keessatti rakkoon isaan hin xuqu. Ishee keessaayis kan baafamanuu miti. Yoomuu ishee keessa jiraatu.

(49) Yaa Ergamichaa! an nama tawbateef akkan kan dhiisuufi akkan kan rahmata godhuu ta`uu gabroota kiyya barsiisi.

(50) Akka gara kiyyatti tawbatanii dhiifama kiyyas argatanii adabbii kiyya irraa nagaa ta`anutti, adabbiin kiyya adabbii laaleessaa ta`uu isaa isaan beeksisi.

(51) Waa`ee oduu keessummoota Ibraahiim Maleykota ilmaan isa gammachiisuuf dhufan akkasumas ummata Nabi Luux balleessuuf dhufan sana isaan barsiisi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keeyyattoota kana keessa warri Rabbiin sodaatanu akka wal bira deemanuufi gidduu isaaniitti adaba gaarii ta`een akka waliin jiraatanuufi hundumtuu isaanii odoo wal irraa gara hingalin fuula walitti deebi`anii akka taa`anu
- Garbichi tokko adabbii Rabbii sodaachuuniifi rahmata isaa kajeeluun yoomuu qalbii isaa keessa jiraachuu akka qabu
- Maleykonni hundumtuu Ibliis odoo hafuu Aadamiin kabajuufi ulfeeffachuu jecha sujuuda gochuu isaanii
- Warra Rabbiin isaan filatee isaan qajeelche, Ibliis badii keessa isaan buusee akka isaan araarama Rabbii hin arganne gochuu akka hin dandeenye

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗا قَالَ إِنَّا مِنكُمۡ وَجِلُونَ ٥٢ قَالُواْ
لَا تَوۡجَلۡ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ٥٣ قَالَ أَبَشَّرۡتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن
مَّسَّنِيَ ٱلۡكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ٥٤ قَالُواْ بَشَّرۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ
فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡقَٰنِطِينَ ٥٥ قَالَ وَمَن يَقۡنَطُ مِن رَّحۡمَةِ
رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ٥٦ قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ
٥٧ قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ٥٨ إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ
إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥٩ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ
ٱلۡغَٰبِرِينَ ٦٠ فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٦١ قَالَ
إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٦٢ قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ
يَمۡتَرُونَ ٦٣ وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤ فَأَسۡرِ
بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٞ
وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥ وَقَضَيۡنَآ إِلَيۡهِ ذَٰلِكَ ٱلۡأَمۡرَ أَنَّ
دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقۡطُوعٞ مُّصۡبِحِينَ ٦٦ وَجَآءَ أَهۡلُ ٱلۡمَدِينَةِ
يَسۡتَبۡشِرُونَ ٦٧ قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيۡفِي فَلَا تَفۡضَحُونِ ٦٨
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ ٦٩ قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ نَنۡهَكَ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٠



(52) Yeroo isatti ol seenanu salaamtaa isaan jedhan. Innis salaamtaa kan isaanii caaluun deebiseef. Nama isaan se`ee kka nyaatanuuf jibicha waadamaa fideef. Nyaachuu yeroo dhiisanu nuti isin sodaatoodha jedhe.

(53) Maleykonni kunis: nuti waan si gammachiisu sitti himna waan ta`ee hin sodaatin. Ilma dhiiraa beekaa ta`e ni argatta jedhaniin.

(54) Ibraahiim dhugumaan gammachuu isaan ittiin dhufan haala ajaa`ibsiifateen: dulluma kiyya waliin ilma dhiiraatiin na gammachiiftuu? Jedhe. haala kamiin na gammachiiftu?

(55) Maleykonnis: dhugaa shakkii hin qabneen si gammachiifna waan ta`eef waan nuti ittiin si gammachiifne irraa warra garaa muratu irraa hin ta`in isaan jedhan.

(56) Sila Rahmata Gooftaa isaa irraa warra karaa sirrii diriiraa ta`e irraa daban malee kan garaa muru jiraa? jedhe.

(57) Yaa warreen Rabbiin biraa ergamtanii dhuftanii! Haala kamiin dhuftan?

(58) Nuti Rabbiin ummata Luux kan guddiftee badii raawwattuufi kan akkaan hammaattu sana ballessuuf nu erge jedhan.

(59) Maatii Luuxiifi hordoftoonni isaa odoo hafanuu balaan isaan hin dabalatu. Isaan nagaa goona.

(60) Haadha manaa isaa malee, isheen warra (ganda keessatti) hafan warra balaan isaan xuqu irraa akka taatu murteessineerra.

(61) Yeroo Maleykonni suuraa namaatiin gara maatii Luuxitti dhufanu,

(62) Luux: isin ummata (nu biratti) hin beekamne isaaniin jedhe.

(63) Ergamoonni Maleykota irraa ta`an Luuxiin akkana jedhan: dhugumatti balaa ummanni kee shakkaa tureen sitti dhufne waan ta`eef hin sodaatin

(64) Haqa qoosaa of keessaa hin qabneen sitti dhufne. Waan sitti himnu irratti nuti warra dhugaa dubbatu.

(65) Halkan irraa gariin isaa yeroo darbu maatii kee fuudhii deemi. Dugduuba isaanii deemi. Isin keessaa namtokko waan isaanitti bu`aa jiru ilaaluuf jecha gara dugduuba isaa akka hin millanne. Bakka Rabbiin akka deemtanutti isin ajaje deemaa.

(66) Karaa beeksisa nu biraa ta`eetiin waan murteessine kana Luuxiin beeksifne. Innis ummanni kun yeroo bariitti (subiitti) seenanu hundumtuu isaanii ni dhumu jechuudha.

(67) Warri utuma dhiira ta`anuu dhiiraan walitti dabalamanu, hojii fokkataa hojjachuuf gara keessummaa Luuxitti haala gammadanuun dhufan.

(68) Luux: isaan kun keessummoota kiyya waan ta`aniif waan feetanu sana itti hojjachuun na hin fokkisiisinaa jedhe.

(69) Hojii fokkataa kana dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Hojii keessan fokkataa ta`een nah in qaanessinaa.

(70) Ummanni isaa akkana isaan jedhan: namtokko akka hin keessummeessine jechuun si hin dhorkinee?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Naamuusa keessummaan qabaachuu qabu, yeroo namoota biraatti ol seenu salaamataa jechuu akka qabu
- Namni Rabbiin qajeelumaafi beekumsa guddaa isaa kennuun galata isaaf oole, rahmata Rabbii irraa garaa murachuuf sababa kan hin qabne ta`uu isaa
- Rabbiin ummata Luuxiifi hordoftoota isaa Yeroo balaan bu`u akka mararteen isaanitti hin dhagahamnee jecha millatanii ilaaluu dhoke.
- Keessummoota kanatti gocha fokkataa hojjachuu irraa yeroo dhorkamanu dhagahuu dhabuun isaanii, ajummaan isaanii kan akkaan guddate ta`uufi sammuun isaan irratti uumamanis akka maragame namatti argisiisa.

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١ لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ
يَعۡمَهُونَ ٧٢ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣ فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا
سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥ وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ٧٦ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٧٧ وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨
فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ٧٩ وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٨٠ وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ
٨١ وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢ فَأَخَذَتۡهُمُ
ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ٨٣ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٤
وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ
ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ٨٥ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ
ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨٦ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي
وَٱلۡقُرۡءَانَ ٱلۡعَظِيمَ ٨٧ لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا
مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨ وَقُلۡ
إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ٨٩ كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠



(71) Luux keessummoota isaa biratti haala sababa himatuun ummata isaatiin akkana jedhe: isaan kun intalawwan kiyya fedhii keessaniif yoo ta`e isaan fuudhaa.

(72) Yaa Ergamichaa! jiruu keetiin kakadhe! Ummanni Luux jallina fedhii lubbuu isaanii keessa deddeebi`u.

(73) Sagaleen cimaa kan waa balleessu yeroo isaan sa`aa biiftuun baatu qaqqabanu isaan qabde.

(74) Gubbaa ishee jala gochuun ishee garagalchine. Dhakaa waadamaa irraa ta`e isaanitti robsine.

(75) Balaa ummata Luux irratti bu`e kana ilaalchisee warra waa xiinxaluuf ragaatu jira.

(76) Gandi ummata Luux karaa beekamaa namni bira darbu hundi arguu danda`u irra jira.

(77) Taatee kana keessa mu`uminoota warra ittiin gorfamanuuf ragaatu jira.

(78) Ummanni Shu`ayb warra biyya mukkeen baayyetu jiraatanuudha. Rabbitti kafaruufi Shu`aybiin sobsiisuu isaaniitiin warra badii dalagan turan.

(79) Adabbii isaanitti buusuun isaan haaloo baahanne. Gandi ummata Luuxiifi teessoon ummata Shu`ayb nama bira darbuuf karaa mullataadha.

(80) Dhugumaan Samuud, isaan warra Hijri (biyya Makkaafi Shaam giddutti argamtuu dha). Nabiyyii isaanii Saalihiin sobsiisuu isaaniitiin ergamoota hunda sobsiisan.

(81) Waan Rabbiin biraa fuudhee dhufe ilaalchisee dhugaa dubbachuu isaatiif ragaa isaaniif kennineef. Kanneen keessaa tokko gaala yemmuu ta`u, ragaa kanaan ittiinis hingorfamne; giroos hin qabaanne.

(82) Waan sodaatanu irraa akka nagaa ta`anuuf tabba muranii mana jireenyaa ijaarratu.

(83) Yeroo isaan bariitti seenanu balaan isaan fixu isaanitti buute.

(84) Manneen isaan hojjataa turaniifi horiin isaanii balaa isaa irraa hin deebifne.

(85) Samii torbaniifi dachii waan gidduu isaanii jirus kaayyoo tokko malee hin uumne. Kana hunda haqaaf malee waa biraatiif hin uumne. Qiyaamaan dhufuu irraa hafiinsa hin qabdu. Kanaafuu Yaa Ergamichaa! warra si sobsiisanu irraa garagali. Irra darbuu gaarii ta`e irra darbiif.

(86) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee Isumatu waan hunda uume. Waan uume ni beeka.

(87) Faatiyaa ishee keeyyattoota torba taate dhugumaan sii kennineerra. Isheen Qur`aana guddaadha.

(88) Ija kee qananii badduu taate irraa gara waan kaafiroota adda addaa ittiin qanansiifne sanatti achi hin ceesisin. Soobsiisa isaaniitiifis hin gaddin. Mu`uminootaaf of gadi qabi.

(89) Yaa Ergamichaa! an sodaachisaa ifa galaa isa adabbii irraa sodaachiisuudha jedhi.

(90) Fakkiin waan Rabbiin warra kitaabota isaa adda adda baasanuu kan gariitti amananii gariitti kafaranu sanatti bu`e akka isinitti hin buune isin sodaachisa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin yeroo ummata tokko balleessuu fedhe hammeenyaafi jallina isaanii ni dabala. Yeroo bakka gahe balaa isaaniif malu isaanitti buusa.
- Naannoo adabbiin jiru seenuun akka jibbamu, bakki qabrii kaafirootaas kanuma irraa akka ta`e, namtokko gar asana yeroo deeme ariifatee akka keessaa bahuu qabu
- Waan Rabbiin beekuuf ijji mu`uminaa gara faaya addunyaatti akka achi hin ceene
- Mu`uminni mushrikoota irraa fagaachuu akka qabu, yoo isaan hin amanin isaaniif hin gaddu. Utuma iyyeessa ta`anii mu`uminootatti dhihoofi kan isaan jaallatu ta`uu qaba.

ٱلَّذِينَ جَعَلُوا۟ ٱلْقُرْءَانَ عِضِينَ ﴿٩١﴾ فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿٩٢﴾ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾ فَٱصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ
عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٩٤﴾ إِنَّا كَفَيْنَـٰكَ ٱلْمُسْتَهْزِءِينَ ﴿٩٥﴾ ٱلَّذِينَ
يَجْعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَـٰهًا ءَاخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٦﴾ وَلَقَدْ نَعْلَمُ
أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٧﴾ فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن
مِّنَ ٱلسَّـٰجِدِينَ ﴿٩٨﴾ وَٱعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ ٱلْيَقِينُ ﴿٩٩﴾

آياتها ١٢٨ — سُورَةُ النَّحْلِ — ترتيبها ١٦

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نصف الحزب ٤٧
أَتَىٰٓ أَمْرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوهُ ۚ سُبْحَـٰنَهُۥ وَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ
﴿١﴾ يُنَزِّلُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ
عِبَادِهِۦٓ أَنْ أَنذِرُوٓا۟ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ﴿٢﴾ خَلَقَ
ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ تَعَـٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣﴾ خَلَقَ
ٱلْإِنسَـٰنَ مِن نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ﴿٤﴾ وَٱلْأَنْعَـٰمَ
خَلَقَهَا ۗ لَكُمْ فِيهَا دِفْءٌ وَمَنَـٰفِعُ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ
﴿٥﴾ وَلَكُمْ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسْرَحُونَ ﴿٦﴾



(91) Isaan Qur`aana adda addatti qoodanii: inni sihrii dha; jecha qaalluuti; walaloodha jedhan.
(92) Yaa Ergamichaa! Gooftaa keetiin kakadhee! guyyaa Qiyaamaa warra (Qur`aana kana) adda addatti baasan hunda ni gaafanna.
(93) Kufriifi badii irraa waan isaan addunyaatti hojjataa turan isaan gaafanna.
(94) Yaa Ergamichaa! waamicha irraa waan Rabbiin itti si ajaje ifa baasi. Waan mushrikooni hojjatanuufi dubbatanu hin millatin.
(95) Womaa isaan hin sodaatin. Qishnaa kaafiroota Qurayshii dhugumaan sirraa deebifneerra.
(96) Isaan Rabbiin waliin gabbaramaa biraa taasisanu, itti gala shirkii isaanii fokkataa ta`ee siichi baruuf deemu.
(97) Yaa Ergamichaa! isa isaan si sobsiisanuufi qishnaa sitti godhanu sanaan akka qomni kee dhiphatu ni beekna.
(98) Waan isaaf hin malle irraa isa qulqulleessuun akkasumas sifata isaa guutuu ta`een isa faarsuun gara Rabbitti deebi`i. warra Rabbiin gabbaranuufi isaaf salaatanu irraa ta`i. Dawaan dhiphina qoma keetii kana keessa jira waan ta`eef.
(99) Ibaadaa Gooftaa keetii irratti gadi dhaabbadhu; haala kanaan odoo jirtuu hanga duutii sitti dhufutti haala kanaan itti fufi.

## BOQONNAA AL- NAHL

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
gabbaramaa ta`uu isaatiifi galata isaa mormuu irraa akeekkachiisuuf jecha galata abbaa galataatti akeektu nama yaadachiisuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Yaa kaafiroota! Adabbiin isiniif wereegame dhihaateera waan ta`eef yeroo isaatiin duratti akka dafee dhufuu hin barbaadinaa. Rabbiin shariika mushrikoonni isaaf godhanu irraa qulqullaaheera.
(2) Rabbiin ergamoota irraa abbaa fedhetti murtee isaatiin Rabbiin bira waa qabuu irraa namoota sodaachisaa; Ana malee wanti dhugaan gabbaramu hin jiru; kanaafuu waanan ajaje ajajmuun waanan dhorke dhorkamuun ana sodaadhaa jechuun Maleykota erga.
(3) Fakkii duraan darbe irraa ilaaluun malee Rabbiin Samiifi dachii dhugaadhaan uume. Kaayyoon malee isaan hin uumne; garuu, guddinummaa isaa irratti akka ragaa godhatanuu jecha isaan uume. Waan isaan isa bira qabanu irraa qulqullaahe.
(4) Nama bishaan coba irraa uume. Uumama tokko irraa gara uumama tokkotti isa guddise. Haqa ifa galaa ta`e balleessuuf jecha sobaan guddisee falma.
(5) Yaa namootaa! beeyladaa irraa kan akka gaalaa, sa`aafi busaahee faayidaa keessanii jecha isiniif uume. Faayidaa kana keessaa suufii isheefi gogaa isheetiin ho`ina isiniif argamsiisuu jecha yeroo ta`u, faayidaan biraa kan akka aannanii, gogaafi dugda ishee akka fayyadamtanuuf isinii uume. Ishee irraayis ni nyaattu.
(6) Ammas yeroo galgala ishee galchitanuufi ganama akka isheen eedduu jecha yeroo gadi baaftanu waan ija keessanitti tolutu isiniif jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
- Rakkoo mushrikootaa irraa Nabiyyii eeguufi tiksuudhaan gargaarsa Rabbiin isaaniif godhe ibsuu
- Rabbiin faarsuun, qulqulleessuuniifi salaanni, yaaddoofi gadda akkasumas rakkoofi cinqii adda addaa keessaa bahuuf dawaa akka ta`e
- Muslimni tokko karaa dirqama ta`een yoo hin irraanfatin yookiin yoo of hin wollaalin ibaadaa akka salaataa hanga du`utti irratti argamuu qaba.
- Rabbiin wahyii isa biraa ta`e Sababa lubbuun isaan fayyituu jecha ruuhii jedhee waamuu isaa
- Rabbiin nu mararfachuu isaa irraa kan ka`e akka itti fayyadamnuu jecha bayladaa eeyyama nuuf godhee itti fayyadama ishees nuuf laaffise.

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ
ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٧ وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ
وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨
وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ
أَجۡمَعِينَ ٩ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗۖ لَّكُم
مِّنۡهُ شَرَابٞ وَمِنۡهُ شَجَرٞ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠ يُنۢبِتُ لَكُم
بِهِ ٱلزَّرۡعَ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلۡأَعۡنَٰبَ وَمِن كُلِّ
ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ
١١ وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ
وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتُۢ بِأَمۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ
يَعۡقِلُونَ ١٢ وَمَا ذَرَأَ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُخۡتَلِفًا
أَلۡوَٰنُهُۥٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٣
وَهُوَ ٱلَّذِي سَخَّرَ ٱلۡبَحۡرَ لِتَأۡكُلُواْ مِنۡهُ لَحۡمٗا طَرِيّٗا
وَتَسۡتَخۡرِجُواْ مِنۡهُ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ مَوَاخِرَ
فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٤



(7) Beyladoonni nuti isiniif laaffifne kun meeshaalee keessan ulfaattuu taate imaltummaa keessan irratti karaa lubbuuwwan irratti cinqii guddaa ta`een malee bira gahuu hin dandeenye isiniif baattee geessiti. Yaa namootaa! Gooftaan keessan bayladaa kana isiniif laaffisuudhaan kan akkan isin mararfatuufi rahmata isiniif godhuudha.

(8) Rabbiin farda, gaangeefi harree akka yaabbattanuufi meeshaa keessanis itti fe`attanuu jecha akkasumas bareedina nama keessatti ittiin bareeddanu akka taatuuf isinii uume. Waan uumuu fedhe irraa waan isin hin beenne ni uuma.

(9) Karaa qajeelaa sirrii ta`e namaa himuun Rabbirra jira. innis Islaama. Karaawwan irraa karaa shayxaanaa kan haqa irraa debduu taatetu jirti. Karaan karaa Islaamaa malee jiru hundumtuu haqa irraa dabaadha. Rabbiin odoo hunda keessanii iimaana kennuu fedhee ni kenna ture.

(10) Inni isa duumessa irraa bishaan isinii buuseedha. Bishaan kana irraa isiniifi bayladoonni keessan kan dhugantu jira. Isa irraa mukkeen isin bayladoota keessan eechifattanu kan ittiin biqiluutu jira.

(11) Bishaan kanaan Rabbiin midhaan isin nyaattanu isiniif biqilcha. Zaytuuna, Nakhliifi Inaba ittiin isiniif biqilcha. Fuduraalee hunda ittiin isiniif biqilcha. Bishaan kanaafi waan ittiin biqile keessa warra xiinxalanii guddina Rabbii irratti ragaa godhatanuuf dandeettii Rabbitti waan akeekutu jira.

(12) Rabbiin akka isa keessatti aara galfattanuuf alkan isiniif laaffise. Guyyaa immoo akka isin waan jiruu keessanii isa keessa hojjatattanuuf isiniif laaffise. Akkasumas aduu ifa ho`ina qabdu gochuun, ji`a immoo kan iftu gochuun isiniif laaffise. Urjiis ajaja isaatiin kan isiniif laaffifamte yeroo taatu ishee aanis dukkana lafaafi galaana irratti ittiin akka qajeeltanuu, yeroos akka ittiin bartanuufi kkf kana hunda keessa warra sammuu isaaniin fayyadamanuuf ragaalee dandeettii Rabbii irratti akeekantu jiru. kaayyoo isheen uumamteefis kan itti qaqqabu isaanuma qofa.

(13) Wantoota lafa keessatti uume kan gosiin isaanii waldhabu kan akka albuudaa, hayawaanaafi biqilaa adda addaa isinii laaffise. Uumamaafi laaffifamuu dubbataman kana keessa warra xiinxalanuuf ragaalee guddoo dandeettii Rabbii irratti akeekantu jiru.

(14) Rabbiin isa galaana isinii laaffise sana. Isarra koruufi waan keessa jiru akka baafattanuufi qurxummii isaa adamsattan irraa foon laafaa bareedaa akka nyaattanu, faaya akka lu`ulu`aa kan isin uffattanuufi dubarri keessanis uffattau akka isa keessaa baafattanuu isinii laaffise. Dooniis kan isheen galaanaa keessa kuttee deemtu agarta. Doonii kanas bu`aa tola Rabbiitiin daldala irraa argattanu barbaachaaf isa yaabbatu. Galata Rabbiin isinii oole irratti akka isa galateeffattanuufi ibaadaan akka qophaa isa baaftanuu jecha isinii laaffise.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Baruma hunda waan ilmi namaa hundi hin beekne uumuun isaa dandeettii isaa irraa akka ta`e
- Rabbiin urjiiwwan samii ittiin miidhagsuufi dukkana lafaafi galaanaa irratti akka ittiin qajeelanu akkasumas yeroofi lakkoofsa baraa akka ittiin baranuu jecha akka uume
- Waan jiruun keenya ittiin toluufi jireenya fooyyee akka jiraannuu jecha galata isaa nutti ooleef galatniifi faaruun kan Rabbiiti.
- Rabbiin akka nuti foon qorxummii nyaannu, lu`ulu`iifi marjaanas akka baafannu, daldalaafi geejjiba akkasumas weeraraa diinaa ittisuufi waan kana malee jiruufis nuu laaffisuudhaan galata nuu oole.

وَأَلْقَىٰ فِي ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَٰرًا وَسُبُلًا
لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٥ وَعَلَٰمَٰتٍ ۚ وَبِٱلنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ
١٦ أَفَمَن يَخْلُقُ كَمَن لَّا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٧ وَإِن
تَعُدُّوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحْصُوهَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٨
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ١٩ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ٢٠ أَمْوَٰتٌ
غَيْرُ أَحْيَآءٍ ۖ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ٢١ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ
وَٰحِدٌ ۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٌ وَهُم
مُّسْتَكْبِرُونَ ٢٢ لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا
يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْتَكْبِرِينَ ٢٣ وَإِذَا قِيلَ لَهُم
مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٢٤ لِيَحْمِلُوٓا۟
أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم
بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٢٥ قَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
فَأَتَى ٱللَّهُ بُنْيَٰنَهُم مِّنَ ٱلْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ ٱلسَّقْفُ
مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٢٦



(15) Akka isiniin hin soochooneefi hin dabnee jecha tulluu gadi ishee dhaabdu lafa keessa kaa`e. Akka ofiifis dhugdanii bayladootaafi waan facaafattanis akka dhobaafattanuuf bishaan ishee keessa yaase. odoo karaa irraa hin dabin bakka feetan akka qaqqabdanuuf ishee keessa daandii isiniif baase.
(16) Guyyaa yeroo deemtanu akka ittiin qajeeltanuu jecha mallattoo mullataa lafarratti isiniif godhe. Urjiiwwan immoo akka halkan ittiin qajeeltanuu jecha samii keessa isinii kaa`e.
(17) Inni wantoota kana hunda uume, kan waa tokko hin uumne waliin walqixaa? Guddinummaa Rabbii isa waan hunda uume sanaa yaadannoo hin godhattanuu? Isuma qofa ibaadaadhaan qobaa hin baaftanuu? Waan waa tokko hin uumne isa bira qabuu hin dhiiftanuu?
(18) Yaa namootaa! galata hedduu Rabbiin isinii oole yoo lakkaahuufi hanga isheen taate baruu feetan, waan baayyee taateefi gosa adda addaa taateef itti gahuu hin dandeessanu. Rabbiin galata isaa dagachuu keessaniin waan isin adabuu dhiisuu isaatiin kan akkan dhiisuudha. Sababa badii dalaguutiifi galata galchuu irraa gabaabbachuu keessaniitiin qananii isaa isin irraa kutuu dhiisuu isaatiin kan akkan mararfatuudha.
(19) Yaa gabrootaa! Hojii keessan irraa waan isin dhoksitaniifi waan mul`iftan ni beekaa ishee irraa wanti isa dhokatu hin jiru. Irrattis mindaa isiniif galcha.
(20) Warri mushrikoonni gabbaranu waan xiqqoollee utuma ta`ee womaa uumuu hin danda`anu. Wantoota gabbaranu sana isaanumatu uume. Sanama irraa waan ofii tolchan akkamitti Rabbii gaditti gabbaru ree?
(21) Kan ishee gabbaranu ta`uu waliin wanti isaan harka isaaniitiin tolchan waan lubbuu hin qabne akkasumas beekumsas hin qabdu. Guyyaa Qiyaamaa namoota isaan gabbaranu waliin ibidda jahannam keessa buufamuuf yoom akka kaafamanu hin beekanu. (22) Gabbaramaan keessan kan isin dhugaan gabbaruu qabdanu Rabbii tokkicha isa shariika hin qabne sana. Isaan mindaa galfamuuf kaafamiinsatti hin amanin, qalbiin isaanii Rabbiin waan hin sodaanneef guddinummaa isaa kan mormituudha. Qalbiin isaanii qorannoofi azaabatti hin amantu. Isaan warra of guddisanu; haqas hin furatanu; isaafis gadi hin godhatanu. (23) Dhugumaan hojii irraa waan jarri kun dhoksanu Rabbiin ni beeka. Ishee irraa waan isaan mul`isaniis ni beeka. wanti isa irraa dhokatu hin jiru. Irrattis mindaa isaaniif galcha. Rabbiin gabroota isaa keessa warra boonanuufi warra isaaf gadi hin jenne hin jaallatu. Hinumaa jibbaa guddaa isaan jibba. (24) Isaan tokkichummaa Rabbiifi kaafamiinsatti mormanuun, Rabbiin Muhammad (saw) irratti maal buuse? yeroo isaaniin jedhame: ofuma biraa oduu warra duraaniifi soba isaanii fide malee womaa isarratti hin buufne jedhu. (25) Itti deebiin isaanii badii isaanii odoo hin hir`atin akka baatanuuf. Akkasumas badii warra karaa Islaamummaa irraa wallaalumaan isaan dabsan akka baatanuuf. Badii isaaniifi kan hordoftoota isaanii baachuu maaltu akkana fokkisiise. (26) Dhugumaan kaafiroonni isaan kana dura turan ergamoota isaaniitti hamaa yaadanii turan; achiin Rabbiin ijaarsa isaanii hundee ishee irraa buqqisnaan gubbaa isaanii irraa ijoon ishee isaan irratti jigde. Karaa isaan itti hin yaadneen balaan isaanitti bu`e. Dhugumaan ijaarsi isaanii kan isaan tiksitu se`anii turan. Ishee`umaan dhuman.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keyyattoota kana keessa galata adda addaa Rabbiin gabrootaaf oole keessa waan guddaatu jira. Akka gabroonni isa kadhachuu, yaadachuufi galateeffachuu irratti gadi dhaabbatanu ittiin isaan waama.
- Haalli namaa badii dalaguufi irratti gootomuu akkasumas haqa gooftaa isaa irraa gabaabbachuu, galata Rabbiin isaa oole galateeffachuu dhabuufi mormuudha.
- Namni nama jallise isa jallate waliin badii keessatti walqixa ta`uu isaanii, odoo inni isa jallisuu baate, ofii xiinxalee yookiin nama gaafatee qajeeluu ni danda`a ture.
- Rabbiin warra badii dalagoo ta`an irratti suuta suuta isaan qabuu dhiisee yeruma tokko akka tasaa balaa itti buusuun adabbii jabaa ta`uu isaa

ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يُخۡزِيهِمۡ وَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ
كُنتُمۡ تُشَٰٓقُّونَ فِيهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ إِنَّ ٱلۡخِزۡيَ
ٱلۡيَوۡمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٧ ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمۡۖ فَأَلۡقَوُاْ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعۡمَلُ مِن سُوٓءِۭۚ بَلَىٰٓۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٨ فَٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَلَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٢٩ ۞ وَقِيلَ ثلاثة أرباع الحزب ٢٧
لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡۚ قَالُواْ خَيۡرٗاۗ لِّلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي
هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۚ وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞۚ وَلَنِعۡمَ دَارُ ٱلۡمُتَّقِينَ
٣٠ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ
لَهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَۚ كَذَٰلِكَ يَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣١
ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمُ
ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٢ هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن
تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ يَأۡتِيَ أَمۡرُ رَبِّكَۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن
قَبۡلِهِمۡۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٣٣
فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٤



(27) Sana booda Rabbiin guyyaa Qiyaamaa azaabaan isaan xiqqeessa. Shariikoonni koo kan isin ibaadaadhaan natti qindeessaa turtan sun meerre? isaaniin jedha. Sababa isaanii nabiyyootaafi mu`uminoota diina taasifataa turtan mitii? Beektooleen waan beekanu hojiitti hiikanu akkana jedhu: azaabniifi xiqqeenyi guyyaa Qiyaamaa kaafiroota irratti kan bu`uudha.

(28) Isaan maleykaan du`aafi gargaartoonni isaa haala lubbuu isaanii shirkiifi Rabbitti kafaruun miidhanii jiranuun lubbuu isaanii fuutu sana. Yeroo duuti isaanitti bu`u haala ajajamoo ta`aniin tole jedhan. Waan mormuun isaan fayyadu se`anii kufriifi badii duraan hojjaataa turan morman. Ni sobdan. Dhugumaan kaafiroota warra badii dalagu turtan isaaniin jedhama. Waan isin addunyaa irratti hojjataa turtan Rabbiin ni beeka. Womaa isa irraa hin dhokatu; irrattis mindaa isiniif galcha.

(29) Haala ishee keessa yoomuu jiraattanuun akkaataa hojii keessaniitiin ulaawwan jahannam seenaa isaaniin jedhama. Itti galli warra Rabbitti amanuufi isuma qofa gabbaruu irraa boonanuu waa fokkate.

(30) Warra waan Rabbiin ajaje ajajamanii waan dhorkee irraa dhorkamuun isa sodaataniin: Gooftaan keessan Nabiyyii keessan Muhammad (saw) irratti maal buuse? isaaniin jedhama. Isaanis akkana jechuun deebii kennu: Rabbiin isa irratti khayrii guddaa buuse. warri ibaaddaa Rabbii haala gaariin hojjatanii namoota waliinis haala gaariitiin addunyaa irratti jiraataniif, mindaa gaariitu jira. kanneen keessaa injifannoofi kenni isaaniif balla-chuudha. Mindaa irraa wanti Rabbiin aakhiraatti isaaniif qopheesse, waan addunyaatti isaaniif kennerra caala. Biyyi aakhiraa, biyyi warra Rabbiin sodaatuu waa tole.

(31) Jannata taa`umsaa seenu. Jala gamoo isheefi mukkeen ishii laggeentu yaati. Jannata kana keessa nyaataafi dhugaatii akkasumas wantoota biraa irraa wanti lubbuun isaanii hawwitu isaaniif jirti. Ummata Muhammad (saw) irraa mindaa warra Rabbiin sodaateef kenne, ummata duraanii irraayis warra Rabbiin sodaatanuu kenna.

(32) Isaan maleykaan du`aafi deeggartoonni isaa haala qalbiin isaanii kufrii irraa qulqulloofteen lubbuu isaanii fuudhanu, nagaan isin irra haa jiraatu; balaa hunda irraa nagaa taataniittu; Sababa iimaana sirrii ta`ee amanuufi hojii gaarii hojjachuutiin jannata seenaa jechuun Maleykonni isaan haasofsiisu.

(33) Mushrikoonni sobsiisanu kun maleykaan du`aafi gargaartoonni isaa lubbuu isaanii fuuchuu, fuulaafi dugda isaanii dhahuuf isaanitti dhufuu yookiin ajajni Rabbii azaabaa hundeedhaa isaan dhabamsiisuun isaanitti dhufuu malee wanti isaan eegaaranu jiraa? Akkuma mushrikoonni Makkaan keessatti hojjataa jiranu, mushrikoonn isaan dura darbanis hojjatanii turan. Achiin Rabbiin isaan balleesse. Yeroo isaan balleessu isaan hin miine ture; garuu isaantu Rabbitti kafaruun bakka badiisaa of dhaabee lubbuu ofii miidhe.

(34) Balaan hojii isaanii kan isaan addunyaa irratti hojjataa turan sun isaanitti buute. Balaan isaan yeroo gorfaman itti qoosaa turan isaanitti marse.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Caalina warra beekumsa qabanuu, isaan addunyaattis aakhiraattis haqaan dubbatu. Jechi isaanii Rabbiin birattis nama birattis iddoo qaba.
- Maleykonni: nuti waan isin hojjataa turtan ni beekna jechuu dhiisanii beekumsa Rabbitti hirkisuun isaanii, naamuusa isaan Rabbiin waliin qabanu argisiisa. Akkasumas beekumsa Rabbiin isaaniif kenne qofaan akka baruu danda`an argisiisuudha.
- Warra jannataatiif waan isaan hawwan hunda isaaniif kennuun akkasumas qananii irraa waan qalbii isaaniitti dhufee hin beekne isaan yaadachiisuun arjummaa Rabbii irraa akka ta`e
- Hojiin jannata seenuuf sababa. Jannata seenanii ibidda irraa nagaa ta`uun humnaafi tooftaa namaatiin odoo hin ta`in rahmata Rabbiitiifi tola isaatiin akka ta`e

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن
شَيۡءٖ نَّحۡنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ
فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ فَهَلۡ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ
٣٥ وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ
وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ
حَقَّتۡ عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦ إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ
فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧
وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ
وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨
لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰذِبِينَ ٣٩ إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ
لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٠ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْ
لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ
يَعۡلَمُونَ ٤١ ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢



(35) Isaan ibaadaa isaanii keessatti Rabbiin waliin waa biraa qindeessan: odoo Rabbiin isa qofa gabbaruu keenya fedheara ta`ee, silaa nutis abbootin keenya duraanis isa malee waa tokko hin gabbarru ture; akka nuti waa haraama hin goone odoo fedheera ta`ee, silaa haraama hin goonu ture jedhan. Kaafiroonni duraanis ragaa kufaa akkanaa dubbataa turan. Ergamaarra waan ajajame qaqqabsiisuu ifaa ta`e qaqqabsiisuu malee womaa isarra hin jiru. Dhugumaan qaqqabsiisaniirus. Erga Rabbiin ergamoota isaa isaanitti ergee filannoo isaaniif kenneen booda qadara sababa godhachuun ragaa isaaniif hin ta`u.

(36) Ummata darbe hunda keessatti ergamaa Rabbiin qofa gabbaruufi waan Rabbiin malee jiru kan akka shayxaanaa, sanamaafi waan kana malee jirus gabbaruu akka dhiisanu kan isaan ajaju ergineerra. isaan irraa nama tola Rabbiitiin itti amanee waan ergamaan isaa fide hordofeetu jira. isaan keessaa nama Rabbitti kafaree ergamaa isaas dide kan jallinni isa irratti murtoofteetu jira. Balaafi adabbii irraa wanti itti bu`e erga isaaniitti bu`een booda itti deebiin warra sobsiisanii maal akka ta`e lafa irra deemaatii ilaalaa.

(37) Yaa Ergamichaa! jara kana sirreessuuf waamicha keetiin yoo hangam cinqamte, kanaafis wantoota sababa ta`an hunda odoo gotee, Rabbiin nama sila jallise qajeeluma isaaf hin kennu. Rabbiin gadiittis adabbii isaan irraa deebisuun namni isaaniif tumsu hin jiru.

(38) Warri kaafamiinsa sobsiisanu kun kana irratti odoo ragaa hin qabaatin haala kakaa isaaniitiin dikkaa darbaniifi mormuu isaaniitis haala jabeessanuun, Rabbiin nama du`e hin kaasu jechuun kakatan. Dhugumatti Rabbiin namoota du`an ni kaasa. Kun waadaa isarratti haqa ta`eedha. Garuu irra hedduun namootaa akka Rabbiin du`aa kaasu hin beekanu waan ta`eef du`anii ka`uu ni mormu.

(39) Tokkichummaa Rabbii, du`anii kaafamuufi nabiyyummaa ilaalchisee waan irratti waldhabaa turan sana irratti dhugaa jiru ifa isaaniif gochuufi kaafiroonni Rabbiin shariika qaba waan jedhan irratti akkasums kaafamiinsa mormuu isaanii ilaalchisee akka sobaa turan akka baranuuf jecha Rabbiin guyyaa qiyaa hunda isaanii kaasa.

(40) Nuti yeroo warra du`an fayyisuufi kaasuu feene kana wanti ni dhorku hin jiru. Waa tokko yeroo isa feene kan Nuti isaan jennu ta`iidha. Achumaan ta`a. Hafiinsa hin qabu.

(41) Isaan qabeenyaa isaanii, manneen isaaniifi maatii isaanii dhiisannii erga kaafiroonni isaan rakkisanii isaanitti dhiphisanii booda, jaalala Rabbii barbaachaa jecha haala godaananuun biyya kufrii irraa biyya Islaamaatti godaanan, addunyaatti biyya isaan keessatti jabaatanu isaan quphachiifna. Waan jannatniis achitti ta`eef mindaan aakhiraa irra guddaadha. Isaan godaansa irraa hafan mindaa warra godaanee odoo beekanii sila hin hafanu ture.

(42) Isaan karaa Rabbii keessatti godaanan kun: warra rakkoo ummata isaanii irratti, akkasumas biyyaafi maatii isaanii irraa gargar bahuu irratti akkasumas ibaadaa Rabbii isaanii irratti warra obsan. Dhimma isaanii hunda irratti Rabbii isaanii qofa irratti waan hirkatanuuf Rabbiin mindaa guddaa kana isaaniif kenne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni sammuu qabu nama balaa, badiisaafi adabbii warra jallattootaafi sobsiisota irratti bu`e ilaalee gorfamu.
- Kaayyoon du`anii kaafamuu barbaachiseef, kaafamiinsaafi wantoota biraas waan namoonni irratti waldhaban ilaalchisee Rabbiin haqa ifa baasuuf akka ta`e
- Bu`aa obsiifi Rabbitti hirkachuun qabu, obsi: waan lubbuu injifachuun isa keessa jiruufi. Tawakkulli immoo: nama irraa of gahanii Rabbitti siquu waan ta`eefi.
- Mindaan warra biyyaafi qabeenyaa isaanii dhiisanii godaanan, akkasumas rakkoo irratti obsanii Rabbii isaanii irratti hirkatanii: iddoo caalaa, taa`umsa gaarii, jireenya jaallatamaa, kenna bareedaafi baayyee ta`e, diina irratti injifannoo akkasumas biyyootaafi namoota irratti dura bu`aa ta`uudha.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ
ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٤٣ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ
ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ٤٤
أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخۡسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ
أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٤٥ أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ
فِي تَقَلُّبِهِمۡ فَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٤٦ أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ عَلَىٰ تَخَوُّفٖ فَإِنَّ
رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٌ ٤٧ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ
يَتَفَيَّؤُاْ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدٗا لِّلَّهِ وَهُمۡ دَٰخِرُونَ
٤٨ وَلِلَّهِ يَسۡجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن دَآبَّةٖ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ ٤٩ يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ
وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ۩ ٥٠ ۞ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓاْ إِلَٰهَيۡنِ
ٱثۡنَيۡنِۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٥١ وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًاۚ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ٥٢ وَمَا بِكُم مِّن
نِّعۡمَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيۡهِ تَجۡـَٔرُونَ ٥٣ ثُمَّ إِذَا
كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنكُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٥٤

سجدة الحزب ٢٨



(43) Yaa Ergamichaa! si dura nama irraa dhiirawwan gara isaaniitti wahyii buufnu malee Maleykota irraa ergamoota hin ergine. Kun haaluma deemsa keenyaati. Kana kan mormitanu yoo taatan warra duraan kitaaba kennaman gaafadhaa akka ergamoonni nama irraa ta`an isinitti haa himanuu. Nama ta`uu isaanii yoo wollaaltan, Maleykota immoo hin turre.

(44) Ragaalee ifagalaa ta`aniifi kitaabolee buufamaniin ergamoota nama irraa ta`an kana ergine. Yaa Ergamichaa! waan ibsamuun barbaachisu akka namootaa ibsituuf Qur`aana kana sitti buufne. Sammuu isaanii hojiirra olfatanii waan isa keessa jiruun gorfamuu isaaniitu mala waan ta`eef.

(45) Isaan karaa Rabbii irraa (nama) deebisuuf yaada hamaa yaadanu, Rabbiin akka Qaaruuniin lafa kute isaaniinis lafa kutuu dhiisuu yookiin balaan karaa isaan hin dheegneen isaanitti dhufuu dhabuu ni amanatanii?

(46) Yookiin odoo isaan emaltummaa (karaa deemaa) jiranuu, yookiin hojii isaanii hojjataa jiranuu isaanitti bu`uu (ni amanatuu?) yeroo sana kan miliqanu akkasumas kan irraa deebifamanu hin taane.

(47) Gooftaan keessan kan akkan mararfatuudha. gabroonni isaa akka tawbatanuu jecha tarkaanfiif hin sardamu.

(48) Warri sobsiisanu kun wantoota Rabbiin uume ilaalcha xiinxaluu hin ilaalanuu? Qabbanni ishee guyyaa deemsa aduufi socho`ina ishee alkan immoo ji`ia hordoftee bitaafi mirgatti dabdi. Haala Rabbiif of gadi qabaniin sujuuda dhugumaa Rabbiif bu`u.

(49) Wantoonni Samiifi keessa jiranuufi waan lafa irra deemu irraa wanti lafa irra jiru hundumtuu Rabbii tokkichaaf sujuudu. Maleykonnis isuma qofaaf sujuudu. Isaanis ibaadaa Rabbii irraa of hin guddisanu.

(50) Ibaadaa qabanu waliin Gooftaa isaanii isa zaatii, humnaafi aangoo isaatiin gubbaa isaanii jiru ni sodaatu; ibaadaa irraa waan Inni isaan ajaje ni hojjatu.

(51) Rabbiin gabroota isaa hundaan: gabbaramaa lama hin godhatinaa. Kan dhugaan gabbaramu tokkicha. Inni lamaffaafi shariika hin qabu. Kanaafuu anuma qofa sodaadhaa. Ana malee kan biraa hin sodaatinaa isaaniin jedhe.

(52) Wanni Samiifi dachii keessa jiranu hundumtuu uumamaanis qabeenyaanis hojiinis kanuma Rabbii qofa. Akkasumas ibaadaan, of gadi qabuuniifi ikhlaasni kanuma isaa qofa. Sila waan Rabbiin malee jiru sodaattuu? Lakkisaa! Isuma qofa sodadhaa.

(53) Yaa namootaa! qananiin isin harka jiru kan addunyaas ta`ee kan aakhiraa kanuma Rabbii qofa. Sana booda yeroo balaan yookiin dhukkubni yookiin rakkinni isin tuqe, waan isin tuqe akka isin irraa kaasuu jecha kadhaadhaan isuma qofaaf gadi of qabdu. Egaa inni qananii namaa kennuufi balaa nama irraa fuudhu, isuma qofatu gabbaramuu haqa godhata.

(54) Sana booda kadhaa keessan qeebalee rakkoo isin irra jiru yemmuu kaasu, isin keessaa gariin achumaan isaa waliin waa biraa gabbaruun Rabbii isaaniitti qindeessu. Egaa kun xinneenya akkamiiti?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni badii raawwataa ta`e tokko tolli Rabbii yoomuu yeroo gara isaatti buutu, badiin isaa immoo yeroo gara Rabbitti ol baatu Gooftaa isaa saalfachuu qaba.
- Warri kafaraniifi sobsiisan akkasumas warri badii adda addaa raawwatanu, odoo isaan hin beekin diqqa balaadhaan akka Rabbiin isaan hin qabne sodaachuu qabu.
- Galatni hundumtuu kan akka kenna adda addaa, nageenya, fayyaa yookiin kan hin mullannes kan akka nageenya, ulfina (kabajaa) argachuufi kkf Rabbiin biraa akka ta`an
- Namni yeroo rakkoon cimaa isa irra gahe rakkoo sana of irraa kaasuuf Rabbiin malee gara itti baqatu hin qabu; kanaafuu Isa malee wanti rakkoo kaasuu danda`u akka hin jirre waan beekuuf kadhaadhaan gara isaatti iyya.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٥٥ وَيَجۡعَلُونَ
لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ
تَفۡتَرُونَ ٥٦ وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشۡتَهُونَ
٥٧ وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ٥٨
يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓۚ أَيُمۡسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ
أَمۡ يَدُسُّهُۥ فِي ٱلتُّرَابِۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٥٩ لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ
بِٱلۡأٓخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوۡءِۖ وَلِلَّهِ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ
٦٠ وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلۡمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيۡهَا مِن دَآبَّةٖ
وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ لَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ
سَاعَةٗ وَلَا يَسۡتَقۡدِمُونَ ٦١ وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكۡرَهُونَۚ وَتَصِفُ
أَلۡسِنَتُهُمُ ٱلۡكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ
وَأَنَّهُم مُّفۡرَطُونَ ٦٢ تَٱللَّهِ لَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٖ مِّن قَبۡلِكَ
فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦٣ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ
ٱلَّذِي ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٦٤



(55) Rabbiin bira waa qabuun isaanii galata Rabbiin isaaniif oole akka kafaranu isaan godhe. kanaaf: hanaga balaan Rabbii kan asumaan dhufuufi kan booda aanee dhufu isinitti dhufutti qananii isin harka jiruun qanani`aa isaaniin jedhame.

(56) Mushrikoonni sanama isaanii womaa hin beekneefi kan lubbuu hin akkasuma kan hin miineefi kan hin fayadne qabne sanaaf isheetti dhihaachuu jecha horii isaanii nuti kennineef sana irraa Rabbiin isaaniif kenne irraa qooda taasisaniif. Rabbiin kakadhe! Yaa mushrikootaa! Sanamni kun gooftaadha waan jettanu irratti akkasumas horii keenya irraa qooda qabu isa jettanu irratti guyyaa Qiyaamaa ni gaafatamtu.

(57) Mushrikoonni Rabbiif intalawwan taasisu; isheenis Maleykotadha jedhu. Ilmoo qabaachuu isaa dubbatu. Waan ofii hin jaallanne Rabbiif taasisu. Rabbiin waan isaan isaaf taasisanu irraa qulqullaahe. Waan lubbuun isaanii feetu ilmoo irraa dhiirawwan ofii taasisu. Badii akkamiitu kanarra cima?

(58) Mushrikoota kana irraa tokkoon isaanii yeroo durba akka argate itti himame waan itti himame sana jibbuu irraa kan ka`e fuulli isaa ni gurraacha`a. qalbiin isaas yaaddoon guutamti. Kanumaa waliin waan ofii hin jaallanne Rabbiif taasisa.

(59) Jibbaa waan itti himamee kana irraa kan ka`e namoota isaa irraa dhokata. Lubbuun isaa akkana isaan jetti: intala kana qalbiin isa cabaa xinneenyaan ishee guddisa moo biyyoo keessa ishee dhoksa? Waan ofii jibbanu Rabbiif taasisuu isaaniitiin waan mushrikoonni murtessanu maaltu akkana fokkisiise?

(60) Kaafiroota warra Rabbitti hin amaniniif haala fokkataa kan akka: ilmootti haajomuu, wallalumaafi kufriitu isaaniif jira. Rabbiif immoo haala guddinaafi faarfamaa kan akka: guutinaa, ol ta`uu, beekumsa, soorummaafi kkf. Rabbiin mootummaa isaa keessatti injifataadha. eenyuu isa hin injifatu. Waan uumuufi waan hojjatu ilaalchisee akkasumas seera baasu keessatti ogeessa.

(61) Rabbiin Sababa isatti kafaruufi badii isaaniitiin namoota odoo adabee, silaa namaafi hayawaana irraa waan lafa irra deemu tokkollee lafa irratti hin dhiisu ture; garuu Rabbiin hanga beellama beekumsa isaatiin murtaa`aa ta`eetiif isaan tursiisa. Yeroo beellamni beekumsa isaatiin murtaa`aa ta`e sun dhufe utumaa yeroo xiqqoo ta`eellee isa irraa achi hin butamanu; duras hin buufamanu.

(62) durba irraa waan isaaniif taasifamuu jibbanu Rabbiif taasisu. Arrabni isaanii Rabbiin biratti sadarkaan gaarii ta`e akka isaaniif jiru dubbachuudhaan soba dubbatti. Inni sirriin akkuma dubbatanu sichi kaafamu. Dhugumaan isaaniif ibiddatu jira. ishee keessatti dhiifamu yoomuu keessaa hin baafamanu.

(63) Yaa Ergamichaa! Rabbiin kakadhe! Dhugumaan gara ummata si dura darbanitti ergamoota ergineerra; garuu shayxaanni hojii isaanii fokkataa kan akka kufrii, shirkiifi badii irraa waan isaan hojjataa turan isaaniif babbareeche. Inni (shayxaanni) guyyaa Qiyaamaa tumsaa isaanii isa jedhamu; kanaafuu isa haa gargaarsifatanu. Guyyaa Qiyaamaa adabbii laaleessaatu isaaniif jiraa. (64) Yaa Ergamichaa! Qur`aana kana waan isaan irratti wal dhaban tawhiida, kaafamiinsa, murtee sharii`aa ilaalchisee namoota hundaaf akka ifa gootuuf malee sitti buufne. Ammas warra Rabbiifi ergamoota isaatti akkasumas waan Qur`aanni kun ittiin dhufetti amananiif qajeelumaafi marartee akka ta`uufi. Dhugaadhaan kan itti fayyadamus isaanuma waan ta`eefi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiif intalawwan taasisanii ofii dhiirawwan taasifachuun, durba nuffuun, yaaddoon isaanitti cimuu irraa kan ka`e fuulli isaanii jijjiiramuun, nama irraa dhokachuun, qaanfachuuniifi kkf wallaalina mushrikootaa kan argisiisu ta`uu isaa
- Kaafiroonni akka tawbatanuufi amananuu jecha tarkaanfii isaanitti fudhachuu dhiisanii yeroo isaaniif kennuun deemsa Rabbii irraa akka ta`e
- Kaayyoon Nabiyyii inni guddaan, waan Qur`aana keessatti dhufee ibsuu, akkasumas warri amantaa adda addaa hordofanu amantaafi seerawwan ilaalchisee akka ragaa isaanitti ta`uuf waan isaan irratti wal dhaban ifa gochuu akka ta`e

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى
ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ٦٥ وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم
مِّمَّا فِى بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ
٦٦ وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا
حَسَنًا ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ٦٧ وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ
أَنِ ٱتَّخِذِى مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ٦٨ ثُمَّ
كُلِى مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِى سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا
شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ
يَتَفَكَّرُونَ ٦٩ وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ
أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَىْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ٧٠
وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِى ٱلرِّزْقِ ۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُوا۟
بِرَآدِّى رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَآءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ
ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ٧١ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا
وَجَعَلَ لَكُم مِّنْ أَزْوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ
ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ ٱللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ٧٢

(65) Rabbiin samii irraa rooba buusee lafa gogduu turte keessaa biqiltoota baasuun ishee fayyise. Samiidhaa rooba buusanii lafa keessaa ittiin biqiltoota baasuu kana keessa warra haasaa Rabbii dhagahanii xiinxalanuuf ragaa ifa galaatu jira.

(66) Yaa namootaa! gaala, sa`aafi busaahee ilaalchisee, gidduu waan garaan walitti qabeefi dhiiga qaama isaanii keessaa kan bahu, aannan qulqulluu mi`aawaa kan warra dhuganutti tolu, gurruu isaanii keessaa isin dhobaasuu keenya keessa gorsa ittiin gorfamtanuutu jira.

(67) Waan Nuti isinii kenninu kan akka firii nakhliifi inabaa, isa irraa waan macheessee sammuu namaa jijjiiru, gaarii kan hin taane kan isin tolfattanu akkasumas isa irraa nyaata gaarii kan akka: zabiibaa, cuunfama adda addaa ittiin fayyadamtanu kan ittiin hojjatattanu kana keessa, warra sammuu qabanuuf waan dandeettiifi galata Rabbitti akeekuutu jira. Kan xiinxalus isaanuma qofa.

(68) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee: tabba keessatti mana hojjatadhu; muka keessattis mana tolfadhu; waan namoonni tolchanuufi ijaaranu keessattis mana tolfadhu jechuun kanniisatti beeksisuun ishee qajeelche.

(69) Sana booda muka feete irraa nyaadhu; haala siif laaffifameen karaawwan Gooftaan kee akka deemtu si beeksise deemi. Dammi bifa adda addaa qabu adiin, keelloon kan kana malee jirus garaa kanniisaa kana keessaa baha. Isa keessa dawaa ittiin namoota waldhaalanutu jira. Kanniisa beeksisuufi damma garaa ishee keessaa bahu ilaalchisee warra xiinxalanuuf dandeettiifi hojii Rabbitti waan akeekutu jira. Kan xiinxalanus isaanuma.

(70) Rabbiin isa fakkii darbe irraa odoo hin ilaalin isin uumeedha. Sana booda yeroo beellamni keessan dhume isin ajjeesa. Isin keessaa nama umriin isaa hanga sadarkaa fokkataatti dheeratutu jira. Innis otontoruudha. Waan duraan beeku wollaala. Rabbiin beekaadha. Hojii gabroota isaa irraa womaa isa hin dhokatu. Danda`aa dha; womaa isa hin dadhabsiisu.

(71) Rabbiin kenna irraa waan isinii kenne irratti garii keessan garii caalchise. Isin keessaa sooressa, iyyeessa, bulchaa, bulfamaa taasise. Isaan Rabbiin kennaan isaan caalchise kenna Rabbiin isaanii kenne, abbummaadhaan akka isaanii waliin qindaahanuuf gara gabroota isaaniitti hin deebisanu. Egaa akkamitti Rabbiif gabroota isaa keessaa shariika taasisu ree? Ofiif gabroota isaanii keessaa shariika isaanii waliin qixxaahu hin fedhanu. Kun miidhaa akkamiiti ree? Galata Rabbii mormuu keessaa kana kan caalu isa kam?

(72) Yaa namootaa! Rabbiin isinuma irraa haadha manaa ittiin mukuu baatanu isiniif godhe. haadhamanootii keessa irraa ilmaan, ilmaam ilmaanii isiniif taasise. Wantoota nyaatamanu irraa kan akka foonii, midhaan, fuduraalee midhooftuu, kkf isiniif kenne. Sanamaafi dhakaafi mukaa soba ta`etti ni amanuu, galata Rabbii kan hin lakkaahamnetti kafaruu? Isa qofatti amanuudhaan galata isaa hin galchanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin firii nakhliifi inabaa irraa waan gabroonni ittiin fayyadamanu taasise. Rizqii gaggaarii gabroonni nyaatanu irraa waan jiruu isaaniitiif tolu kan isheetii isaa nyaatanuufi kan bilcheessanii nyaatanu, kan amma nyaatanuufi kan ol keewwatanu, akkasumas kan nyaatamuufi kan dhugamu taasise.
- Uumama kanniisaa xiqqoo taate keessaa, akka lafaafi daraaraa isaatiin kan biftii isaa wal dhabu damma miidhaawaa garaa ishee keessaa bahu ilaalchisee galatniifi mararteen Rabbiin gabroota isaatiif oole guutuu ta`uu argisiisa. Akkasumas
- Isa males kan biraa akka jaallatamuufi gabbaramuu hin qabne argisiisa.
- Galata guddaa Rabbiin gabroota isaatiif oole keessaa akka mukuu itti bahanuuf haadha manaa isaaniif kenne; haadha manaa isaanii irraayis ilmaan ijji isaanii itti boqottu, kan isaan tajaajilanuufi karaa adda addaatiin kan isaan itti fayyadamanu isaaniif kenne.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ رِزۡقٗا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٧٣ فَلَا تَضۡرِبُواْ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡثَالَۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧٤ ۞ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبۡدٗا الحزب ٢٨
مَّمۡلُوكٗا لَّا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَمَن رَّزَقۡنَٰهُ مِنَّا رِزۡقًا حَسَنٗا
فَهُوَ يُنفِقُ مِنۡهُ سِرّٗا وَجَهۡرًاۖ هَلۡ يَسۡتَوُۥنَۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ
بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٧٥ وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلَيۡنِ
أَحَدُهُمَآ أَبۡكَمُ لَا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوۡلَىٰهُ
أَيۡنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأۡتِ بِخَيۡرٍ هَلۡ يَسۡتَوِي هُوَ وَمَن يَأۡمُرُ
بِٱلۡعَدۡلِ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٦ وَلِلَّهِ غَيۡبُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَآ أَمۡرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمۡحِ
ٱلۡبَصَرِ أَوۡ هُوَ أَقۡرَبُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٧٧
وَٱللَّهُ أَخۡرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا
وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَ لَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ٧٨ أَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ مُسَخَّرَٰتٖ فِي جَوِّ ٱلسَّمَآءِ
مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٧٩



(73) Mushrikoonni kun Rabbii gaditti sanama samiifi dachii irraa rizqii tokkollee isaanii kennuu hin dandeenye gabbaru. Waan lubbuu hin qabne waan ta`aniif kana ni godhu jedhamee irraa hin eegamu.

(74) Egaa yaa namootaa! sanama miidhuufi fayyaduu hin dandeenye kana irraa Rabbiif fakkeenya hin taasisinaa. Ibaadaa keessatti Rabbiin bira waa qabuuf Inni fakkeenya kan qabuu miti. Rabbiin sifata guutuufi guddina ofii qabu ni beeka. Isin immoo kana hin beektanu waan ta`eef shirkii keessa buutu. Akka sanama keessan fakkaatu dubbattu.

(75) Rabbiin mushrikootaaf deebii kennuu jecha: gabricha dadhabaa kan womaa hojjachuu hin dandeenyee akkasumas waan kennus kan hin qabneefi birmaduu Nu biraa horii halaala kan waan fedhe ittiin hojjatu, waan mulletuufi waan dhokatu keessattis waan fedhe kan kennu fakkii godhe. Namoonni kun lachan wal hin qixxaahanu. Egaa akkamitti gidduu Rabbii mootummaa isaa keessatti waan fedhe hojjatuufi gidduu sanama keessan dadhabduu taatee wal qixxeessitu ree? Faaruun kan Rabbii isa faaruu haqa godhatuuti. Garuu mushrikoonni hedduun Rabbiin gabbaramuudhaan qobaa ta`uu isaafi qophaa isaa gabbaramuu akka haqa godhatu hin beekanu.

(76) Rabbiin mushrikootaaf deebii kennuu jecha fakkii biraa godhe: Inis fakkeenya nama lamaati. Lachan keessaa tokko duudaa arrabaati; kanaafuu hin dhagahu; hin dubbatu; haasaa namaas hin hubatu. Ofis nama biraas fayyaduu hin danda`u. Nama isa bulchu irratti kan guddisee ulfaatuudha. Karaa kamittuu yoo isa erge waan gaarii hin fidu; waan barbaademes hin raawwatu. Sila namni haala akkanaa qabuufi kan dhageettii nagaa arraba dubbatu qabu, kan faayidaan isaa nama biraallee qaqqabu, kan namoota haqatti ajaju, kan ofiin dhaabbataa ta`e, akkasumas inni karaa ifaa daba hin qabneefi kan namatti wal hin fakkaannerra kan jiru waliin wal qixxaatuu? Egaa yaa mushrikootaa! Akkamitti Rabbii isa sifata guutuufi guddinaa qabu waliin sanama keessan kan hin dhageenye, kan hin dubbanne akkasumas kan hin fayydneefi kan miidhaa nama irraa deebisuu hin dandeenye wal qixxeessitu ree? (77) Beekumsi waan samii keessa fagaateetiifi dachii keessa fagaatee kan Rabbii qofa. Dhimmi Qiyaamaa wantoota fagoo Rabbii qofa dhuunfaa ta`an keessaa tokko kan ta`ee, yeroo Rabbiin fedhe ariifatee dhufuu keessatti akka ija durunfatanii banuuti; hinumaa sanarra dhihaata. Rabbiin waan hunda irratti danda`aadha. womaa isa hin dadhabsiisu. Yeroo waa tokko fedhe ta`i isaan jennaan achumaan ta`a. (78) Yaa namootaa! Rabbiin yeroo yeroon ulfaa raawwatu garaa haadha keessanii keessaa haala isin waa tokko hin beekneen daa`ima isin godhee isin baase. Akka galata Inni isiniif oole galateeffattanuu jecha akka ittiin dhaggeeffattanuuf gurra ittiin dhaggeeffattanuu isinii taasise; akka ittiin ilaaltanuuf ija isinii taasise; akka ittiin hubattanuuf qalbii isinii taasise. (79) Sila mushrikoonni allaattii qoochoo Rabbiin isheef kenneen hawaa keessa barrisuuf laaffifamte kan qochoo ishee akka dirirsituufi akka ofitti qabdu ishee barsiise hin arginee? Hawaa irratti akka isheen hin kufne Rabbiin malee wanti ishee eegu hin jiru. Laaffisuufi akka isheen hin kufne eeguu keessa warra Rabbitti amaneef ragaatu jira. Isaanuma qofatu ragaaleefi gorsaan fayyadama waan ta`eef.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Uumamni kun akka guutuu jecha, namoonnis akka waliin jiraatanuufi gariin isaanii garii akka tajaajilanuu jecha garii sooressa, kaan iyyeessa, kaan giddu galeessa taasisuun gabroota isaatiif kenna yeroo qoqqoodu, ogummaan bakka gahe kanuma Rabbii qofa akka ta`e
- Fakkeenyi lamaan keeyyattoota keessa jiranu jallina mushrikootaafi sanama gabbaruun sirrii akka hin taane argisiisu.
- Sababni isaas wanti gabbaramu tokko: kan waan hunda qabu, wantoota gara garaa hojjachuu, namoota isa gabbaranu fayyaduufi haqaafi khayriitti ajajuu irratti danda`aa ta`uu qaba.
- Galataafi dandeettii isaa waan argisiisu keessaa tokko, namoota garaa haadhaa isaanii keessaa haala isaan waa tokko hin beekneen isaan baasuudha. sana booda karaa waa ittiin baranu isaaniif kenne. Innis dhageettii, argaafi qalbii yeroo ta`uu kanaan waa baruufi itti gahuu danda`u.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمۡ سَكَنٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ
ٱلۡأَنۡعَٰمِ بُيُوتٗا تَسۡتَخِفُّونَهَا يَوۡمَ ظَعۡنِكُمۡ وَيَوۡمَ إِقَامَتِكُمۡ
وَمِنۡ أَصۡوَافِهَا وَأَوۡبَارِهَا وَأَشۡعَارِهَآ أَثَٰثٗا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ
٨٠ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ
ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ
ٱلۡحَرَّ وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ
عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ٨١ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ
ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٨٢ يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا
وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣ وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ
شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ
٨٤ وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ
يُنظَرُونَ ٨٥ وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ
رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ
فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦ وَأَلۡقَوۡاْ إِلَى
ٱللَّهِ يَوۡمَئِذٍ ٱلسَّلَمَۖ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٨٧



(80) Rabbiin manneen keessan kan isin dhakaafi kan biraatiin ijaartanu kan itti boqottanuufi keessa teessanu isinii taasise; akkasumas gogaa gaalaa, kan looniifi kan busaahee kan ittiin dunkaanaafi baadiyyaa keessatti mana xixiqqoo mana keessan isa biyyaa fakkaatu ittiin hojjatattanu, kan bakkaa bakkatti socho`uuf ba`aan ishee salphatu, yeroo bakka tokko quphattanu dhaabuun ishees kan laafu isinii taasise. Ammas suufa hoolaafi gogaa gaalaa akkasumas rifeensa re`ee irraa meeshaa mana keessaa, uffataafi haguuggii hanga yeroo daagneeffametti kan ittiin fayyadamtanu isinii taasise.

(81) Rabbiin mukkeeniifi ijaarsa gubaa irraa kan ittiin gaaddisa taasifattanu isinii taasise. Tulluu irraa bollaa, holqaafi goda kan isin qorraafi gubaa akkasumas diina irraa ittiin eeggattanu isinii taasise. jirbiifi waa biraa irraayis uffata adda addaa kan gubaafi qorra isin irraa deebiftu isinii taasise. Lola keessatti rukuttaa garii keessanii akka meeshaan qaama kessanitti hin buune kan isin irraa eegdu isinii taasise. Akkuma galata kanaa olitti dubbatamanii isiniif oole, akka isin Rabbii tokkichaaf ajajamtanuufi waa tokko isa bira hin qabnee jecha qananii isaa isinii guuta.

(82) Yaa Ergamichaa! waan ati ittiin dhufte amanuufi dhugoomsuu irraa yoo garagalan, akka qaqqabsiiftu waan ajajamte sana qaqqabsiisuu ifa gala ta`e qaqqabsiisuu malee womaa sirra hin jiru. qajeeluma irratti isaan dirqisiisuun sirra hin jiru.

(83) Mushrikoonni galata Rabbiin isaanii oole ni beeku. Kana keessaa tokko Nabiyyii isaaniif erguudha. sana booda galateeffachuu dhiisuufi Ergamaa isaa sobsiisuudhaan galata Rabbii mormu. Baayyeen isaanii galata Rabbii ni mormu.

(84) Yaa Ergamichaa! guyyaa Rabbiin ummata hunda irraa ergamaa isanitti erge yeroo Inni kaasu dubbadhu. Isaan irraa nama amane iimaana isaaf ragaa baha. Warra kafaretti kafaruu isaanii ragaa itti baha. Booda kanaatii kaafirootaaf kufrii irra turan ilaalchisee sababa himachuun hin eeyyamamuuf. Waan Gooftaan isaanii irraa jaallatu akka hojjatanuuf addunyaatti deebi`uun isaaniif hin jiru. Aakhiraan biyya qorannooti malee biyya hojiitii miti.

(85) Kaafiroonni badii dalagoo ta`an yeroo adabbii ijaan argan, adabbiin isaan irraa hin salphifamu. Adabbii isaan irraa booda qabuudhaan hin tursiifamanu. Hinumaa haala keessaa hin baafamneen ishee seenu.

(86) Mushrikoonni aakhiraatti gabbaramtoota isaanii kan Rabbii gaditti gabbaraa turan sana yeroo arganu: yaa Gooftaa keenya! isaan kun warra nuti sii gaditti gabbaraa turreedha jedhu. Kana jechuun isaanii badii isaanii isaanitti fe`uuf jecha. Rabbiin gabbaramtoota isaanii dubbachiise: yaa mushrikootaa! Isin Rabbiin waliin shariika gabbaruu keessaniin wanti Isaa waliin gabbaramu waan hin jirreef ni sobdan jechuun itti deebisan.

(87) Mushrikoonni harka kennan. Rabbii tokkicha ta`eefis ajajaman. Sanamni isaanii kan isaan Rabbiin biratti akka isaaniif araarsitutti sobaan himataa turanis duraa bade.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keeyyattoonnni kun haala kamiinuu suufii, gogaa gaalaafi rifeensa (re`eetiin) fayyadamuu geessifti. Kanneen keessaa akka manaatti akkasumas akka meeshaa manaatti fayyadamuu
- Qananiin baayyachuun Sababa qananiin dabalamuu gabroota irraa kan barbaachisu galata dabalanii galchuufi ittiin Rabbiin faarsuudha.
- Ragaan ummata hundatti ragu caalaa warra ragaa bahanuuti. Isaanis nabiyyoota yemmuu ta`anu yeroo isaan ragaa bahan murteen ni xumurama.
- “Uccuuwwan meeshaa isin irraa deebisanu”yeroo jedhu, gabroonni diina isaanii irratti akka ittiin gargaaramanuuf qophii jihaadaa akka godhanu argisiisa.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدۡنَٰهُمۡ عَذَابًا
فَوۡقَ ٱلۡعَذَابِ بِمَا كَانُوا۟ يُفۡسِدُونَ ٨٨ وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ فِى
كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيۡهِم مِّنۡ أَنفُسِهِمۡۖ وَجِئۡنَا بِكَ
شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِۚ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ تِبۡيَٰنًا لِّكُلِّ
شَىۡءٍ وَهُدًى وَرَحۡمَةً وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ ٨٩ ۞ إِنَّ ٱللَّهَ (الحزب ٢٨)
يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَٱلۡإِحۡسَٰنِ وَإِيتَآىِٕ ذِى ٱلۡقُرۡبَىٰ وَيَنۡهَىٰ عَنِ
ٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِ وَٱلۡبَغۡىِۚ يَعِظُكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ
٩٠ وَأَوۡفُوا۟ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمۡ وَلَا تَنقُضُوا۟ ٱلۡأَيۡمَٰنَ
بَعۡدَ تَوۡكِيدِهَا وَقَدۡ جَعَلۡتُمُ ٱللَّهَ عَلَيۡكُمۡ كَفِيلًاۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا تَفۡعَلُونَ ٩١ وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّتِى نَقَضَتۡ
غَزۡلَهَا مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثًا تَتَّخِذُونَ أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا
بَيۡنَكُمۡ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِىَ أَرۡبَىٰ مِنۡ أُمَّةٍۚ إِنَّمَا يَبۡلُوكُمُ ٱللَّهُ
بِهِۦۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ
٩٢ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن
يَشَآءُ وَيَهۡدِى مَن يَشَآءُۚ وَلَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٣



(88) Isaan ofii kafaranii nama biraa karaa Rabbii irraa deebisan, Sababa badii isaaniitiifi badii nama biraa jallisuutiin adabbii Sababa kufrii isaaniitiin haqa godhatanu irratti adabbii biraa daballaaf.

(89) Yaa Ergamichaa! guyyaa ummata hunda irraa Ergamaa kufriifi iimaana irraa waan isaan irra turan irratti isaanitti ragaa bahu yeroo kaafnu dubbadhu. Ergamaan kun isaanuma irraayi. Afaanuma isaanii dubbata. Yaa Ergamichaa! haala ummata hunda irratti ragaa taatuun si fidna. Haraamaafi halaala irraa, mindaafi adabbii irraa, waan kana malee jirus waan ibsamuun isaa barbaachisu hunda akka ibsituuf Qur`aana sitti buufne. Ammas namoota gara haqaatti kan qajeelchu, nama itti amanee waan isa keessa jiru hojiirra oolcheef rahmata kan ta`e, akkasumas warra Rabbitti amaneef qananii dhuma hin qabneen kan isaan gammachiisu haala ta`een isa buufne.

(90) Rabbiin gabroota isaa akka isaan haqa isaatiifi haqa gabroota isaa geessisanu ajajuudhaan haqatti isaan ajaja. Ammas haqaan yoo ta`e malee murtee keessatti tokko tokkorra akka hin caalchifne ajaja. gabrichi waan isa irratti dirqama hin taane kan akka sadaqaa sunnaa kennachuu, namaa isa miidheef irra darbuufi waan firoonni isaa haajoman isaaniif kennuu, waan fokkataa ta`e hunda irraa: fkn jecha fokkataa dubbachuu yookiin gocha fokkataa kan akka zinaa hojjachuufi badii sharii`aan jibbu hunda irraa ni dhorka. Akkasumas miidhaafi nama irratti of guddisuus ni dhorka. Rabbiin waan keeyyata kana keessatti itti isin ajajeefi waan irraa isin dhorkeen akka gorfamtanuutti isin gorsa.

(91) Waan Rabbiif yookiin namootaaf waadaa seentan hunda guutaa. Dhugumaan waan irratti kakattan guutuuf Rabbiin of irratti ragaa taasifattaniittu waan ta`eef waadaa erga kakaadhaan jabeessitanii booda hin diiginaa. Rabbiin waan isin hojjattanu ni beeka. Womaa isa hin dhokatu. Irrattis mindaa isiniif galcha.

(92) Waadaa diiguudhaan warra sammuu xiqqoo qabanu irraa hin ta`inaa. Akka fakkii qaallittii gowwaa yeroo jirbii yookiin suufa ishee dhooftu, foohaa isaa erga jabeessitee booda hiiktee akka duraatti deebifti. Egaa yeroo footus yeroo hiiktus of rakkifte malee waan barbaadame hin hojjanne. Isinis tuutni keessan humnaafi baayyina qabaachuu ilaaltanii kakuu keessaniin gariin keessan garii kan ganu hin ta`inaa. Rabbiin waadaa ni guuttu moo hin guuttanu kan jedhu isin mokkoree ilaaluufi. Rabbiin guyyaa Qiyaamaa waan isin addunyaa irratti wal dhabdan ilaalchisee ifa isiniif baasa. Isa haqa qabu isa haqa hin qabne irraa, isa dhugaa dubbatu isa sobu irraa adda baasa.

(93) Rabbiin odoo fedhee ummata tokko kan haqa irratti walii galan isin taasisa ture; garuu Rabbiin abbaa fedhe haqa irratti hundaahee haqaafi waadaa guutuu irraa ni dabsa. Abbaa fedhe immoo tola isaa irraa kan ka`e kanaaf isa qajeelcha. Guyyaa Qiyaamaa waan addunyaa irratti hojjataa turtan irraa ni gaafatamtu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafiroota warra karaa Rabbii irraa nama deebisanuuf Sababa kufriifi badii isaaniitiin adabbii dacha ta`etu isaaniif jira.
- Lafa kanarra namoonni gaarii dalaganuufi beekumsa qabanu yoomuu ni jiraatu. Isaanis warra nabiyyoota bakka bu`an; qajeeluma irratti dura bu`oota; sharii`aa nabiyyootaa kan eegu immoo ulamaadha.
- Keeyyattoonni kun hawaasni muslimaa dhimma dhuunfaa, dhimma waliinii, akkasumas dhimma hawaasaafi dhimma biyyaa irratti akka itti jiraachuu qabu kan daangeessiteedha.
- Malaamaltummaafi waadaa diiguu irratti horii fudhachuu irraa dhorkuu

وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡ دَخَلَۢا بَيۡنَكُمۡ فَتَزِلَّ قَدَمُۢ بَعۡدَ
ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُواْ ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمۡ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ وَلَكُمۡ
عَذَابٌ عَظِيمٞ ٩٤ وَلَا تَشۡتَرُواْ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ إِنَّمَا
عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩٥ مَا عِندَكُمۡ
يَنفَدُ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٖۗ وَلَنَجۡزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓاْ أَجۡرَهُم
بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٦ مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا
مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَنُحۡيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةٗ طَيِّبَةٗۖ
وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَجۡرَهُم بِأَحۡسَنِ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٧
فَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ
٩٨ إِنَّهُۥ لَيۡسَ لَهُۥ سُلۡطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ
يَتَوَكَّلُونَ ٩٩ إِنَّمَا سُلۡطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوۡنَهُۥ وَٱلَّذِينَ
هُم بِهِۦ مُشۡرِكُونَ ١٠٠ وَإِذَا بَدَّلۡنَآ ءَايَةٗ مَّكَانَ ءَايَةٖ
وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مُفۡتَرِۭۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ
لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١ قُلۡ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلۡقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلۡحَقِّ
لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ ١٠٢



(94) Faedhii lubbuu hordofuudhaan yeroo feetan guuttanii yeroo feetan diiguudhaan kakaa keessan gariin keessan garii kan ittiin ganu hin taasifatinaa. Yoo kana gootan miilli keessan erga karaa haqaa irratti gadi dhaabbatteen booda irraa mucucaatti. Sababa karaa haqaa irraa dabuufi namoota kaanis irraa dabsuutiin adabbii dacha ta`etu isiniif jira.

(95) Waadaa guutuu dhabuudhaan waadaa Rabbiitiin gatii xiqqootti hin jijjiirratinaa. Injifannoofi boojii addunyaa irratti Rabbiin isinii kennu akkasumas qananii dhuma hin qabne kan aakhiraatti isinii kennuutu, gatii xiqqoo isin waadaa diiguudhaan argattanurra isinii caala kan beektanu yoo taataniif.

(96) Yaa namootaa! qananiifi horiin isin harka jiru utumaa baayyee ta`eellee ni dhuma. Mindaan Rabbiin bira jiru immoo hafaadha. Egaa akkamitti waan hafu dhiiftanii waan dhumu filattu ree? Isaan waadaa isaanii diiguu dhabuudhaan obsan mindaa isaanii irra gaarii waan isaan hojjataaniitiin isaaniif galchina. Hojii gaarii tokko kudhaniin hanga dacha dhibba torbaattiifi sanaa olitti isaaniif galchina.

(97) Dhiiras haa ta`u dubara irraa haala Rabbitti amaneen namni hojii gaarii sharii`aan fudhatama qabu hojjate, jireenya addunyaa irratti jiruu gaarii, murtee Rabbii jaallachuufi waan qabanuun of gahuu, ibaadaa irratti gargaaramuun isa jiraachifna. Mindaa isaaniis aakhiraatti irra gaarii waan isaan addunyaatti hojjataniitiin isaaniif galchina.

(98) Yaa mu`uminaa Qur`aana qara`uu yeroo feete akka Rabbiin shayxaana rahmata Rabbii irraa ari`amaa ta`e irraa si eegu Rabbiin kadhu.

(99) Shayxaanni warra Rabbitti amananii dhimma isaanii hunda irratti isa qofatti hirkatanu irratti aangoo hin qabu.

(100) Dogongorsuu irratti aangoon isaa warra isa gargaaraa/jaalallee/ godhatan irratti qofa. Yeroo inni isaan gowwomsus ittiin bulu. Ammas warra Sababa gowwomsa isaatiin Rabbiin bira waa qabnuufi kan isaa waliin waa biraa gabbaranuu irratti.

(101) Murtee Qur`aana tokkoo murtee biraatiin yeroo jijjiirre, Rabbiin Qur`aana irraa waan jijjiiru ni beeka; isa irraa waan hin jijjiirres ni beeka. Akkana jedhu: yaa Muhammad (saw) ati sobaadha. Rabbirratti sobda. Garuu baayyeen isaanii jijjiiramuun Qur`aanaa kaayoo mataa isaa akka qabu hin beekanu.

(102) Yaa Ergamichaa! Qur`aana kana Jibriiltu Rabbiin biraa haqa dogongorri, dabiinsiifi jijjiiramuun isa keessa hin jirreen warra Rabbitti amane lakkoofsuma isa irraa haaraan bu`uufi gariin jijjiiramu akka qajeeluma isaanii ta`uufi mindaa kabajamaa ta`een haala isaan gammachiisuun iimaana isaanii irratti gadi isaan dhaabuuf (Jibriil) ittiin bu`e.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hojiin gaarii iimaanaan walitti qindaa`e jiruu namaa gaarii taasisa.
- Karaan sharrii shayxaanaa irraa ittiin nagaa ta`anu gara Rabbitti deebi`uufi hamaa isaa irraa Rabbiin eegamuu akka ta`e Jireenyi isaanii kan addunyaafi kan aakhiraa akka isaanii sirraahu, mu`umintoonni Qur`aana kana imaama isaanii godhachuu qabu. Beekumsa isa keessa jiruun of leenjisuu, amala gaarii isa keessa jiruun of sirreessuufi ifa isaatiin ibsachuu qabu.
- Bara Qur`aanni bu`u, kaayyoo mataa isaa danda`eef Qur`aanni jijjiiramaa akka ture kan argisiisu yemmuu ta`u innis: taateewwan argamanu, faayidaafi bu`aa ilaalu akkasumas haalli namootaa jijjiiramuu kkf.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّهُمۡ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٞۗ لِّسَانُ
ٱلَّذِي يُلۡحِدُونَ إِلَيۡهِ أَعۡجَمِيّٞ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِيّٞ مُّبِينٌ
١٠٣ إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهۡدِيهِمُ ٱللَّهُ
وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٠٤ إِنَّمَا يَفۡتَرِي ٱلۡكَذِبَ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٠٥
مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنۡ أُكۡرِهَ وَقَلۡبُهُۥ
مُطۡمَئِنُّۢ بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلۡكُفۡرِ
صَدۡرٗا فَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ
١٠٦ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى
ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ
١٠٧ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَسَمۡعِهِمۡ
وَأَبۡصَٰرِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡغَٰفِلُونَ ١٠٨ لَا جَرَمَ
أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٠٩ ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ
لِلَّذِينَ هَاجَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا فُتِنُواْ ثُمَّ جَٰهَدُواْ
وَصَبَرُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١٠



(103) Akka mushrikoonni Muhammad (saw) namatu Qur`aana isa barsiise jedhanu ni beekna. Waan jedhanu irratti isaan ni sobu. Afaan namticha isa barsiise isaan jedhanuu afaan Arabaatin ala. Qur`aanni kun immoo afaan Arabaa ifaa ta`een buufame. Egaa akkamitti nama qooqa biraa dubbatu irraa barate jedhu ree?

(104) Isaan keeyyatoota Rabbii akka isheen Rabbiin biraa dhuftetti hin amanne, hanga isaan kanatti itti fufanii jiranutti Rabbiin qajeeluma isaaniif hin kennu. Sababa isaan keeyyattoota Rabbitti kafaraniifi sobsiisaniitiin adabbii laaleessaatu isaaniif jira.

(105) Muhammad (saw) waan Rabbiin biraa fuudhe dhufe ilaalchisee kan sobu hin taane. Soba kan tolchu warra keeyyattoota Rabbitti hin amanne. Sababaan isaas isaan adabbii Rabbii hin sodaatanu; akkasumas mindaa Rabbiis hin kajeelanu. Isaan kufriin dubbataman isaanumatu sobduudha. sobnis aadaa isaaniiti.

(106) Namni erga Rabbitti amaneen booda kafare, nama dirqamsiifamee jecha kufrii arraba isaatiin akka dubbatu taasifame garuu qalbiin isaa iimaana irratti kan gadi dhaabbatteefi sirrii ta`uu isaa mirkaneeffatte malee. Garuu, namni iimaanarra kufrii filatee qoma isaa kufriif bane fedhii isaatiin jecha kufrii dubbate, inni nama Islaama irraa garagale waan ta`eef, isaaniif dallansuu Rabbiin biraa ta`eefi adabbii guddaatu isaaniif jiraa.

(107) Sababaan Islaamummaa irraa garagaluu isaanii gatii aakhiraatti kafaruudhaan argatan sana filachuu isaaniiti. Rabbiin ummata kafaran karaa iimaanaatti isaan hin qajeelchu. Hinumaa isaan xiqqeessa malee.

(108) Isaan Islaama irraa gara galuun dubbataman isaan Rabbiin qalbii isaanii irratti haguuge. Kanaafuu gorsa hin dhagahanu. Dhageettii isaaniitiin dhageettii isaan fayyadu hin dhagahanu; argaa isaaniitiin ragaalee iimaana irratti akeektu hin arganu. Isaan akkanaa kun warra karaa milkuufi karaa badiisaa quba hin qabneedha.

(109) Dhugumaan isaan guyyaa Qiyaamaa warra erga amananii booda kufrii filachuun lubbuu isaanii hoongeesse.

(110) Yaa Ergamichaa! Mu`uminoota warra cunqurfamaniifi kan mushrikoonni amantaa isaanii irratti akka jecha kufrii dubbatanutti isaan cinqaafi isaan mokkoraa turan akkasumas booda kanaatii Makkaa irraa gara Madiinaatti godaanan, sana booda jechi Rabbii akka ol taatuufi jechi warra kafaree akka gadi jettuu karaa Rabbii irratti qabsaahaa kan turan akkasumas rakkoo adda addaa irratti obsaniif, booda mokkooroo kana hundaatii Gooftaan kee kan akkan isaanii dhiisuufi akkan isaan mararfatuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nama odoo qalbiin isaa iimaana irratti gadidhaabbatee jiruu jecha kufrii akka dubbatu dirqisiifameef akka Rabbiin isaaf laafise
- Warri Islaama irraa garagalan Sababa aakhiraa caalaa addunyaa filataniif dallansuu Rabbiitiifi adabbii isaa haqa godhachuu isaanii, akkasumas qajeeluma Rabbii kan hin arganne ta`uu isaanii, Rabbiin dhageettii, argaafi qalbii isaanii irratti akka marageefi adabbii guyyaa Qiyaamaa seensifamanu irraa warra dagatanu irraa taasifamuu isaanii
- Rabbiin dhiifamaafi marartee isaa warra amananiifi warra erga mokkoramanii booda godaanan akkasumas jihaada irratti obsaniif taasisuu isaa

ثلاثة أرباع الحزب ٢٨

۞ يَوۡمَ تَأۡتِي كُلُّ نَفۡسٖ تُجَٰدِلُ عَن نَّفۡسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ
نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١١١ وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا
قَرۡيَةٗ كَانَتۡ ءَامِنَةٗ مُّطۡمَئِنَّةٗ يَأۡتِيهَا رِزۡقُهَا رَغَدٗا مِّن
كُلِّ مَكَانٖ فَكَفَرَتۡ بِأَنۡعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ
ٱلۡجُوعِ وَٱلۡخَوۡفِ بِمَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١١٢ وَلَقَدۡ جَآءَهُمۡ
رَسُولٞ مِّنۡهُمۡ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ
١١٣ فَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَٱشۡكُرُواْ
نِعۡمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ١١٤ إِنَّمَا حَرَّمَ
عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحۡمَ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ
ٱللَّهِ بِهِۦۖ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ١١٥ وَلَا تَقُولُواْ لِمَا تَصِفُ أَلۡسِنَتُكُمُ ٱلۡكَذِبَ
هَٰذَا حَلَٰلٞ وَهَٰذَا حَرَامٞ لِّتَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۚ إِنَّ
ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ لَا يُفۡلِحُونَ ١١٦ مَتَٰعٞ قَلِيلٞ
وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١٧ وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا مَا قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ
مِن قَبۡلُۖ وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٨



(111) Yaa Ergamichaa! guyyaa namni hundi lubbuu isaa irraa falmu dubbadhu. Waan haalli jiru cimaa ta`eef nama biraa irraa hin falmu. Lubbuun hundumtuu mindaa waan hojjattee khayriifi sharrii irraa guutamtee kennamti. Hojiin khayrii isaanii anqifamee yookiin hojiin isaanii fokkataan itti ida`amuun hin mii`amanu.

(112) Rabbiin ganda tokko (Makkaa) kan nagaa taateefi tasgabbooftuu taate sana fakkii godhe. Namoonni naannoo ishee jiranu nageenya hin qabanu. Rizqiin ishee kallattii hundaan haala salphaafi mijaahaa ta`een isheef dhufa. Garuu jiraattonni ishee galata Rabbiin isaaniif oole galateeffachuu dhiisanii morman. Achiin Rabbiin Sababa kufriifi sobsiisa isaaniitiin hanga akka uffataa ta`ee qaama isaanii irraa mul`atutti beelaafi sodaa cimaa ta`een mindaa isaaniif galche.

(113) Dhugumaan warra Makkaatti Ergamaan isaan irraa ta`e kan amanummmaafi dhugaa dubbataa ta`uu isaa beekanu (Muhammad (saw)) isaanitti dhufeera. Waan Rabbiin isaa isatti buuseetti morman. Achiin adabbiin Rabbii beelaafi sodaadhaan isaanitti bu`e. Isaantu Rabbiin bira waa qabuufi Ergamaa isaa sobsiisuudhaan lubbuu isaanii bakka badiisaa fiduun of miidhe.

(114) Yaa gabrootaa! Gosa nyaataa irraa waan eeyyamamaa ta`e nyaadhaa. Galata Rabbiin isinii oole kana of irratti amanuun waan Inni jaallaturra oolchuun galata isaa galchaa yoo dhugumaan isa qofa kan gabbartanuufi isa bira waa hin qabne taatan.

(115) Waan nyaatamu irraa waan odoo hin gorra`amin du`e, dhiiga yaa`u, gosa booyyeefi gosa harayaa hunda, waan Rabbiin malee jiruutti dhihaatamuu jecha waan gorra`ame isin irratti haraama godhe. Haraamummaan kun yeroo wanti isin dirqamsiisu dhibe. (Garuu) namni rakkoon wantoota dubbataman kana nyaachuutti isa dirqisiiseefi haraama sana odoo hin fedhin akkasumas hanga rakkoof barbaachisuu ol odoo hin darbin namni nyaate badiin isarra hin jiru. Rabbiin kan akkan dhiisuudha. Waan inni nyaates isaaf dhiisa. Yeroo rakkoo isaaf eeyyamuu isaatiinis kan akkan isa mararfatuudha.

(116) Yaa mushrikootaa! Kijiba arrabni keessan Rabbirra keessuun Rabbirratti sobuu jettanii waan Rabbiin haraama hin goone haraama gochuun akkasumas waan Rabbiin halaala hin goone halaala gochuun sobdanii wanti kun halaala; wanti kun haraama hin jedhinaa. Isaan Rabbirratti soba uumanu waan barbaadamu argachuun akkasumas waan sodaatamu irraa nagaa ta`uun hin milkaa`anu.

(117) Addunyaa irratti fedhii lubbuu isaanii hordofuu isaaniitiin isaaniif qananii xiqqootu jiraaf; guyyaa Qiyaamaa immoo adabbii laaleessaatu isaaniif jira. Rabbiin ummata kana irratti wantoota nyaatamanu irraa wantoota haraama ta`an yeroo dubbatee ka`u, waan Yahuudota irratti haraama taasise dubbachutti seene. akkana jedhe:

(118) Keessumaayyuu Yahuudota irratti waan sitti dubbanne kana haraama gooneerra. (Akkuma suuraa An`aam: 146 irratti dubbanne) kana isaan irratti haraama gochuun isaan hin miine; garuu isaantu waan isaan adabsiisu hojjachuun lubbuu isaanii miidhe. Kanaafuu Sababa jallina isaaniitiin mindaa isaaniif galchinee kana isaan irratti haraama goone.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mindaan akkuma hojiitiin waan ta`eef warri ganda tokkoo yeroo qoofanii galata Rabbii faallaa isaatiin deebisanu Rabbiin qananii isaa fuuchuufi balleessuun harkaa baase. Yeroo kana quufa isaaniitiin booda beelaa cimaa irratti kufan; nageenyaafi tasgabbiin booda, sodaafi naasuun isaanitti buute; jiruu gahaa ta`een booda, jiruu dhiphoo keessa seenan.
- Rabbiifi ergamoota isaatti amanuun, Rabbiin tokkicha gabbaruun, tolaafi qananii isaa baayyee taate irratti isa galateeffachuun dirqama akka ta`e, nama isatti kafareefi isaan buluu dide akkasumas galata isaa morme hunda irratti adabbiin Rabbii kan dhufu ta`uu
- Rabbiin waan fokkataa irraa nu eeguu jecha, waan fokkataa qofa nurratti haraama gochuun isaa tola isaa irraa akka ta`e

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ
ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٌ ١١٩ إِنَّ
إِبۡرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةٗ قَانِتٗا لِّلَّهِ حَنِيفٗا وَلَمۡ يَكُ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ
١٢٠ شَاكِرٗا لِّأَنۡعُمِهِۚ ٱجۡتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ
١٢١ وَءَاتَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ
١٢٢ ثُمَّ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ أَنِ ٱتَّبِعۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ
مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٢٣ إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبۡتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ
فِيهِۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا
كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١٢٤ ٱدۡعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلۡحِكۡمَةِ
وَٱلۡمَوۡعِظَةِ ٱلۡحَسَنَةِۖ وَجَٰدِلۡهُم بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُۚ إِنَّ
رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ
١٢٥ وَإِنۡ عَاقَبۡتُمۡ فَعَاقِبُواْ بِمِثۡلِ مَا عُوقِبۡتُم بِهِۦۖ وَلَئِن
صَبَرۡتُمۡ لَهُوَ خَيۡرٞ لِّلصَّٰبِرِينَ ١٢٦ وَٱصۡبِرۡ وَمَا صَبۡرُكَ
إِلَّا بِٱللَّهِۚ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُ فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ
١٢٧ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّٱلَّذِينَ هُم مُّحۡسِنُونَ ١٢٨



(119) Sana booda Yaa Ergamichaa! Rabbiin kee isaan badii yaadanii tuma wallaalumaan boodni ishee maal akka ta`uuf deemu wallaaluu irraa kan ka`e erga hojjatanii booda tawbatanii hojii isaanii badduu turte gaaromsan sanaaf, Rabbiin kee booda tawbata isaaniitii badii isaanii kan akkan isaaniif dhiisuufi akkan isaan mararfatuudha.

Mushrikoota yeroo nuti karaa Ibraahiim irra jirra jechuun dubbatanu, Rabbiin jecha isaanii itti deebise. Akkana jedhe:

(120) Ibraahiim gosa gaarii hunda kan walitti qabateedha. ibaadaa Gooftaa isaa irratti kan gadi dhaabbatee dha; amantaa hunda irraa gara amantaa Islaamaatti kan dabeedha. Tasumaa mushrikoota irraa hin turre.

(121) Galata Rabbiin isaaf ooles kan galateeffatuudha. Rabbiin nabiyyummaadhaaf isa filate. Karaa amantaa Islaamaa isa sirrii ta`etti isa qajeelche.

(122) Addunyaa irratti nabiyyummaa, faaruu gaariifi ilma gaarii isaa kennine. Aakhiraattis warra gaggaarii warra Rabbiin jannata keessaa sadarkaa olaanaa isaaniif wereege irraayi.

(123) Booda kanaatii Yaa Ergamichaa! Rabbiin tokkichoomsuu, mushrikoota irraa qulqullaahuu, gara Rabbitti waamicha gochuu, sharii`aadhaan hojjachuufi amantaa hunda irraa gara amantaa Islaamaatti goruun Ibraahiimiin hordofi jechuun beeksisa sitti goone. (Ibraahiim) akka mushrikoonni dubbatanu ciruma mushrikoota irraa hin turre; garuu Rabbiin kan tokkichoomsu ture.

(124) Guyyaa sanbataa kabajuun Yahuudota warra isa ilaalchisee wal dhaban irratti dirqama taasifamuun isaa, erga guyyaa jimaataa isaaniif filatame irraa jallatanii booda hojii isaanii irraa akka gara ibaadaa Rabbitti deebi`anuufi. Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee gidduu warra wal dhaban kanaatti waan isaan irratti wal dhaban ilaalchisee guyyaa Qiyaamaa ni murteessa. Hunduma isaanii waan isaan argachuu qabanuun mindaa galchaaf.

(125) Yaa Ergamichaa! atiifi warri sitti amane haala namaoota waamamanuu irratti hundaahuudhaan gorsa walii galaa fayyadamuun suutaafi gorsa gaarii ta`een haala rahmata Rabbii kajeelchiiftanuufi adabbii Rabbii irraa sodaachiftanuun gara amantaa Islaamaatti waamicha godhaa. Karaa irra gaarii ta`een isaaniin falmi. Dirqamni sirra jiru isaan qaqqabsiisuu qofa. Gooftaan kee nama amantaa Islaamaa irraa dabe ni beeka. Warra gara isaatti qajeeles ni beeka. Lubbuun kee isaan irratti hin gaddin.

(126) Yoo diina keessan irratti tarkaanfii fudhachuu yaaddan, itti dabaluun malee waan isinitti hojjatame itti hojjadhaa. Utuma tarkaanfii fudhachuu dandeessanuu yoo obsitan gumaa baafachuurra warra obsanuuf kun caalaadha.

(127) Yaa Ergamichaa! rakkoo isaan irraa sixuqu irratti obsi. Obsa qabaachuun kee Rabbuma biraa siif argame. Kaafiroonni sirraa garagaluu isaaniitiin hin gaddin. Hamaa isaan yaadanuufis qalbiin kee hin dhiphatin.

(128) Rabbiin isa sodaachuudhaan warra badii dhiisaniifi warra ajaja isaa guutuun hojii toltuu hojjatan waliin jira. Inni tuumsaafi gargaarsaan isaanii waliin jira.

## Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Mararteen Rabbii badii gabroota isaa warra kufriifi dilii addda addaa erga hojjatanii booda tawbatanii hojii isaanii tolchaniif tawbata isaanii qeebaluufi badii isaanii isaaniif dhiisuutti muurteessite.
- Muslima tokkoof Ibraahiimin fakkeenya godhachuun akka isaaf danda`amu
- Warri amantaa Rabbitti nama waamanu karaa kana sadan hordofuu qabu. isaanis: hikmaa, gorsa gaariifi waan irra gaarii ta`een falmuudha.
- Haaloo bahachuun bifa miidhamaniin malee itti dabaluun akka hin taane